# Tusmada Buugga

# Mahad-Celin

**Waxaan Halkan Ugu Mahad-naqayaa saaxiibkay Cabdiweli Sh. Maxamad oo bixiyay kharashka daabacadda buuggan.**

**Sidoo kale, Waxaan isna Ugu mahadnaqayaa walaalkay Cabdi-Nuur Faarax Cali oo hawsha daabicidda Buuggan isu Xil-saaray, oo si wacanna uga soo dhalaalay.**



# Gogol

**Cid kastaaba ha lahaatee, maahmaahdu waa tixo gaaggaaban oo xanbaarsan fikrad run ah oo ay bulshadu isku raacsan tahay, kolkii lagu tiraabana madaxa loo wada ruxo.**

**Waa qayb weyn oo ka mid ah suugaanta caalamiga ah. Waxay u badan tahay ummadaha dunida mid waliba inay leedahay hawraar-murtiyeedyo u gaar ah oo ay maahmaaho ku magacawdo, kuwaas oo markii hoos loogu daaddego laga dheehan karo hababkii noloshooda.**

**Soomaalidu ummadahaas ayay ka mid tahay. Waxay iyana ku faantaa inay leedahay maahmaaho qoddo dheer oo murti miiran ah. Taasina waa dhab oo, sokeeyaha ka hor, waxaa,**

in badan, ka markhaati-furay shisheeyihii afkeeda bartay oo maansadeeda iyo murtideedaba la dhacay.

Sida maansada iyo sheeko-xariirada ayay maahmaahduna suugaanta ummadda meel sare kaga jirtaa. Waa wax ay bulshadu maalin walba afka ku hayso, sidaas awgeedna waa dhif ruux Soomaaliyeed oo markuu wax tusaalaynaayo ama uu doodaayo aanay maankiisa ku soo dhicin.

* * *

Buuggan yari wuxuu wax uga taabanayaa dhawr qodob oo xiriir la leh maahmaahda Soomaalida. Sidiisana wuxuu ka kooban yahay barnaamijyo taxane ahaa oo sannadkii 2003dii aan ka baahiyey Laanta Af-soomaaliga ee BBCda.

Dadka qaar dhegeystey, dabadeedna jeclaystay ayaa igu dhiirri-geliyey inaan meel isugu geeyo,



kana dhigo buug ay bulshada Soomaaliyeed ka hesho suugaanteeda qayb ka mid ah.

Shan qaybood ayuu u qaybsan yahay, ujeeddooyinka aan ku soo qaadayna waxay kala yihiin:

- Dhismaha maahmaahda & halka ay suugaanta kaga jirto;
- Maahmaahda qaybteeda dadkii curiyey weli la yaqaan;
- Maahmaahda sheekadii ay ku baxday oo keliya la garanaayo, laakiinse la iska halmaamay, kolkii ugu horraysey, ciddii laga maqlay;
- Xiriirka maansada iyo maahmaahda; iyo
- Maahmaahda dugaagga, duurjoogta iyo halaqa, iwm.

* * *

In kastoo arrimahaas lagu soo qaaday, haddana baalasha soo socdaa ee buuggani, sida ugu wacan, uga jawaabi maayaan su'aal kasta oo murtidaas darfaha ballaaran ku lug leh.

Sidoo kale, kama heli doontid taxane urursan oo ku saabsan maahmaahaha Soomaaliyeed kuwa ugu caansan. Runtii, waa hawl in la qabtaa ay fiicnaan lahayd, waana dedaal suugaanteennu ay mahadin lahayd, waxayse u baahan tahay waqti dheer iyo cilmi-baaris muddo lagu foognaado oo uu qorahani ka wahsaday!

Yeelkeede, intan kooban qudheedu qoreyaasha timaaddada uga dari mayso! Malahayga, waxay u iftiimin karaysaa halka ay wax ka bilaabi karaan iyo dhabbaha ay qaadi karaan marka ay doonayaan inay soo ban-bixiyaan qoraallo maahmaahdeenna ku saabsan oo kaygan ka dhumuc weyn, kana tayo roon.

Ugu dambaysta, akhristaha aan ka codsado inuu ii soo tebiyo wixii goldaloolo ah oo uu hawshan ku arko, si aan dabcadaha dambe uga feejignaado.

*A.F. Cali "Idaajaa"*
*Tilburg, Holland*
*2003*



- I -

# Dhismaha Maahmaahda

Maahmaahda oo lagu tiriyo qaybaha suugaanta middood, waxay ku timaaddaa erayo kooban oo murtida ay ku hulluban yihiin darteed loogu xisho, loona adeegsado. Dadka kolba ruuxii adeegsanaya waxay xusuustiisa ku soo dhacdaa duruufihii ay ku dhalatay kuwo u egi kolkii ay isaga ama qof kale oo markaas la hadal-hayo la soo gudboonaadaan.

Dood iyo dacwad haddii ay tahay, waano iyo wax-u-sheeg haddii ay tahay, ruuxa Soomaaliyeed wuxuu maahmaahda u soo qaataa inuu hadalkiisa ku culaysiyo. Kalsooni door ah ayay Soomaalidu ku qabtaa run-ahaanshaha maahmaahda, taasna waxaa kuu muujin karaysa maahmaahda caanka

ee la yiraahdo: "Soomaalidu been waa sheegtaa, beense ma maahmaahdo."

Kol dhow sidaan soo sheegay, maahmaahdu waa erayo kooban oo murtidooda loogu xisho. Waxay xanbaarsan tahay, lagana dheehan karaa kasmada iyo waayo-aragnimada bulshada ay ka dhex-curatay ee ay afkeeda ku sheeggan tahay. Dhab waxay u muujisaa ummadda ay kolba ku dhex-dhalato hiddaheeda iyo qaabka nolosheeda: hadday sida Soomaalida xoolo-raacato u badan tahay, beerrey hadday tahay, hadday bad-ku-nool ama jillaabato tahay, hadday reer-magaal tahay iyo hadday reer-miyi tahay.

* * *

Dhinaca kale, maahmaahda waxaa laga garan karaa ummadda iska leh ilbaxeedu heerka uu gaarsiisan yahay. "Awrba awrka ka horreeya saanqaadkiisa ayuu leeyahay" kolkii aad maqasho,



waxaa kuu baxaya inay tahay maahmaah ku dhex-dhalatay degaan reer-miyi ah; marba hadday awr iyo isku-xiriirinteed ka hadlayso.

'Nin uu aqalkiisu quraarado ka samaysan yahay, dhagax-tuurtuur uma eka' waxaa iska caddaan ah maahmaah reer-magaal inay tahay, maxaa yeelay aqal quraarado lagu dhiso, magaalo uun baa u aano ah.

Sidoo kale, maahmaahda tiraahda, 'bad-dhac male ayuu ku hurdaa' waxaad garan kartaa bulshadii ay ku dhex-dhalatay inay ahayd jillaabato dhaqaalaheedu uu badda ku xiran yahay, waxa ku dhex-qarsoonna ku xisaabtanta.

* * *

Waxay maahmaahdu in badan inooga iftiimin karaysaa ummadda ay kolba ka soo jeeddo dabeecadaha kuwa la fiican iyo kuwa ay darrowdo. Waa tilmaamaha qofkii laga helo ay ku maamuusto, kii laga waayona ay ku ceebayso.

Markaad maqasho: "geesi dhereb kuma jiro" oo aad haddana maqasho: "geesi Alle ma xilo" ayaad garanaysaa bulshadii hore ee Soomaaliyeed inay geesinnimada tilmaan wacan u tiqiinnay, geesiguna uu dhexdeeda maamuus dheeraad ah ku lahaa.

Dhinaca kale, maahmaahda ayaa waxaa loogu irkan karaa garashada xiriirka iyo hab-dhaqanka 'ummad hebla' qaybaheeda kala duwan ka dhexeeya. Waxaa laga ogaan karaa sida uu raggeedu dumarka u arko, dumarkeeduna uu ragga u arko, culimmadu siday caamada u aragto, caamaduna ay culimmada u aragto, dhallinyaradu siday waayeelka u aragto, waayeelkuna uu dhallinyarada u arko, habka ay tahay inuu waalidku warasada ula dhaqmo iyo, sidoo kale, sida ay tahay warasadu inay waalidka ula dhaqanto.

Dhankii aad ka eegtoba, maahmaahdu waa kitaab idil oo si hagar la'aan ah intuu isagu isugu kaa furfuro, isuguna kaa fidiyo aad in door ka ogaan



karayso taariikh-bulshadeedka ummaddeenna iyo horumarka dhinacyada kasmada iyo nolosha bulsho ee ay soo martay.

* * *

Tix iyo tiraab-faneed[1] haddii ay suugaani u kala baxdo, waxay maahmaahdu raacsan tahay bahda tiraab-faneedka. Sidaas oo ay tahayna, waxaa jira, sida habdhaca iyo qaafiyadda, meelo ay maansada ka salsallowdo. Waxaaba lagu male weyn yahay maahmaah waliba kolkii ay baxaysey xaraf xarfaha ka mid ah inay ku baxday; shaqal ama shibbane kuu doono ha ahaadee.

Tusaale ahaan, maahmaahda ah: "Erayna la kala oran og, Eebbena la kala baryi og' waxay

1- Tiraab-faneed markaan leeyahay waxaan ula jeedaa tiraabka suugaamaysan sida sheekooyinka qoran, riwaayadaha iyo maahmaahda. Waxaan ka duwayaa tiraabka ama hadalka caadiga ah ee dadku maalin walba uu wax isugu sheego; iyada oo aan suugaan loola jeedin.

ku socotaa xarafka alifka. "Waan baahanahay baqtiga looma cuno" waxay ku socotaa xarafka ba'da. "Hal nin la toosani nin la tuur leh" waxay ku socotaa xarafka ta'da. "Dhegi meel dheer bay ku dhacdaa, dhagaxna meel dhow" waxay ku socotaa xarafka dha'da. "Gees lo'aad kulaylkaa lagu gooyaa" waxay ku socotaa xarafka ga'da. "Kas naagood oo kadalloob rag kaaga dambeeyey kaad ku ogeydba ma aha" waxay ku socotaa xarafka kaafka. "Wiilkaaga walaal ka lahow, walaalkaana wiil ka lahow" waxay ku socotaa xarafka wowga. "Madax muuqda iyo mindi saawir ah midna lagama quusto" waxay ku socotaa xarafka miinka. "Subax iyo sadar subax baa badan" iyana waa maahmaah qaafiyadaysan oo xarafka siinka ah ku socota.

* * *

Qaafiyadda maahmaahdu halka ay sida weyn uga muuqataa waa qaybta saddexleyda loo



yaqaan ee dad amase dabeecado isku mid ah inta la israaciyo tilmaan qura la wadaajiyo.

Bal u fiirso saddexleydan: "saddex baa rag ugu liita; ma-toshe, ma-tashiishe iyo ma-tashade." Tanna u fiirso: "Saddex lama raaco; ma-horreeye, ma-hanbeeye iyo ma-haasawshe."

Tan saddexaadna u fiirso: "Saddex baa boqornimo kaa qaadda; gar leexsan, gacan guran iyo guddoon jilicsan." Dadka macnaha qaafiyadda yaqaani markii ay saddexdaas saddexley maqlaanba waxay garan karaan tan hore inay ku socotey xarafka ta'da, tii labaadna xarafka ha'da, tii saddexaadna xarafka ga'da. Waxaa la heli karaa boqollaal kuwaas la mid ah sidaas aan soo tusaaleeyey qaafiyad u leh; astaantaas iyada ahna maansada la wadaaga.

Dhinaca kale, waxaa iyaguna jira boqollaal dhiggooda ah oo qaafiyad la'aan la isaga

maahmaaho, iyada oo ay suuraggal tahay sidii hore oo loo yiri inta la iska illoobey in dulucdii ay lahayd oo keliya lagu yoto'ay. Kuwa sidaas ah ayay, runtii, maahmaahda Soomaalidu u badatay, waxaana lagu tusaalayn karaa qaarka ay ka midka yihiin:

- Fiqi bahdi kama janno tago;
- Harag sagaaro 'iiga kac' mooyee, 'iiga durud' ma leh;
- Rag lama maleeyo;
- Lama-huraan waa cawska jiilaal;
- War la qabaa xiise ma leh;
- Nin qoyani biyo iskam adhawro;
- Geeljire isaga oo og usha meesha uu ka goosanaayo ayuu ku weyddiiyaa;
- Baadiyi nimaan lahayn bay ag-joogtaa;
- Ballan fiid jarmaado arooryo ayuu leeyahay;
- Raad arooryo dib looma raaco.



In badan oo kuwaas la mid ayaa maalin walba lagu maahmaahaa; iyada oo qaafiyad la'aantooda aan dan laga gelin. Taasi waxay ku tusinaysaa deelqaafka aysan soomaalidu maansada ugu dulqaadan karin inay maahmaahda ugu dulqaadato, waana sababta ay bahda tiraab-faneedka ugu tirsan tahay, kolka qaybaha suugaanta bah-bah la isu raaciyo.

I I

# Maahmaahda qofkii curiyey weli la yaqaan

Dadka intiisa badani siday og yihiin, gabayga, geeraarka, jiiftada iyo dhammaan qaybaha kale ee maansada waxaa, kolka la marinaayo, lala xusaa ciddii tirisay. Waxaa la yiraahdaa, 'gabay sidaas iyo sidaas ah ama geeraarkii hebel ahaa waxaa tiriyey hebel-hebel, wuxuuna yiri...'

Ma jirto maanso inta la mariyo aan hal-abuurkii lahaa la sheegin, in kastoo mararka qaarkood laga kor-dhaco qaar magacyadii curiyey la halmaamay. Markaas oo kale waxaa, kolkii la dhammeeyo, la raaciyaa, 'hebel-hebel baa inuu tiriyey loo malaynayaa' ama 'ciddii



tirisay lama yaqaan.'; taasina waxay ku badan tahay, sida Soomaalida, ummadda waxqoriddu ay ka soo raagtey.

Maahmaahda qudheeda waxaa hubaal ah inay jireen dad sida maansada u curiyey oo markii ugu horreysey iyaga uun laga maqlay, dabadeedna inta la jeclaystay lagu dhegey, murtideeda darteedna ay bulshadu halqabsi uga dhigatay. Sida ay u badan tahay, muddo gaaban ayaa la xusuusnaadaa murtidaas ciddii laga dhaxlay, waayaha dambese waxaa la adeegsadaa iyada oo aan la isweyddiin qofka hortii hore laga maqlay.

Ugu dambaysta, waxay noqotaa dhaxal ummadeed oo aan la kala lahayn, marka la sheegayona waxaa curiye looga dhigaa Soomaalida oo idil; iyada oo laga hormarinaayo: "Soomaalidu waxay ku maahmaahdaa" ama Soomaalidu waxay tiraahdaa..."

* * *

Taasi inay run tahayna waxaa kuu caddayn kara maahmaahda qaarka haddaba lagu maahmaaho; iyada oo qofkii iska lahaa iyo sababtii uu ku keenayba weli la xusuusan yahay. 'Hebel-hebel wuxuu yiri' ayaa kuwaana laga horraysiiyaa, kolkii in lagu maahmaaho la doono.

Tusaaleyaasha soo socda sidaynu ka arki doonnona, maahmaahihii ay ka tageen ragga weli la xusuustaa waxay u badnaayeen qaar bulshadii ay ku dhex-noolaayeen ka soo murbaxay oo caan ku ahaa dhinaca madaxnimada siyaasadeed ama dhinaca maansada ama dhinaca hoggaaminta tolalkii ay u kala dhasheen.

1. Aan u horraysiiyo halgamaagii weynaa; Sayid Maxamad Cabdille Xasan oo, maansadiisa quruxda badan ka sokow, murti door ah oo maahmaah noqotay ay Soomaalidu ka dhaxashay. Waxaa laga hayaa inuu yiri, 'wax fudud oo aan



fardo ahayn baan nacay'; isaga oo, sida loo badan yahay, hadalka u qusurinaayey dumarkii u dhaxey qaar ka mid ah oo uu fudayd ku darraabaayey. Murtida lagala soo bixi karaana waxay tahay, dumarkuba ha u darraadee, dad oo idil inaan fudaydku u wanaagsanayn, ha yeeshee uu fardaha lagama-maarmaan u yahay.

* * *

2. Mar kale, waxaa la yiri: gabar gashaanti ah oo uu si uun u danaynaayey ayaa waxaa xog ka siinaayey Daraawiishta nin ka mid ahaa; kaas oo hadalkii ugu soo gebaggabeeyey, 'Sayidii, way gaaban tahay uun mooyee, sida kale gabadhu waa u qurxoon tahay.' Qof dumar ah oo gaabani inaysan qurux u aano ahayn ayay Sayidka la ahayde, wuxuu Darwiishkii ku yiri, 'maandhow, way gaaban tahay iyo way qurxoon tahay kala daa!' oo noqotay maahmaah la xusuusto kol walba oo bilic haween ay sheekadu marayso.

* * *

3. Nin la oran jirey Kaahiye Gaarey Axmed Warfaa ayaa isna ka mid ahaa murtida weli lagu maahmaaho qaarkeed raggii inoo reebay. Wuxuu ahaa dood-yaqaan aan weligiis gar lagaga adkaan, sida qareen tababbaran oo kalena dacwiga cidda ka soo hor-jeedda dabaysha u raaciya!

Soomaalidu siday qabto, ninka sidaas ku caan-baxaa wuxuu halis u yahay inay illaaco ku dhacdo. Waxaa isha la hela garta maalintaas geedka la keenay intii goobjoogga u ahayd ee aftahannimadiisa la ashqaraartay. Sidoo kale, waxaa iyana la qabaa isaga ama ragga uu dhalay inay eersan karaan habaarka dadkii uu afkiisa xaqoodii ku duudsiyey; kuwii uu inta marinkooda seejiyey uu gartoodii gardarrada ka dhigay!

Ninkaas, waa Kaahiyee, ayaa berigii dambe



xanuunsaday. Waxaa ku dhacay cudurka ay Soomaalidu 'shinbirka' u taqaan ee waxyeelladiisa uu afku la marooro. Nin ay wadey ahaayeen oo soo booqday ayaa ku yiri: "Maxaa, Kaahiyow, afka kaaga dhcay?" Kolkaas buu ugu jawaabey erayo aad u tiro yar, asii si wacan inoogu soo koobaya wixii ay Soomaalidii hore ka rumaysnayd aftahanka geed-joogga ah iyo halista ilaysiga iyo habaarka ee bulshada qaarkeed uga iman karaysa. Wuxuu ninkii wax weyddiiyey ku yiri: "Afku afkuu eeday!" oo uu uga jeedey dhibaatada afkiis aka muuqatey inuu isla afkiisu u keenay. Waxay noqotay maahmaah markii ay ku soo dhacdoba ay dadka yaqaani Kaahiye Gaarey ku xusuustaan, waxna ay isku tusaaleeyaan.

* * *

4. Murtidii ay reebeen raggii dabadood

maahmaahda laga dhigtay, welina la xusuusan yahay waxaa ka mid ah Aadan-dirir Faarax-cadde nin lagu magacaabi jirey, bartamihii qarnigii dhammaadayna soo gaarey. Wuxuu ahaa nin xoolo-raacato ah oo, habkaas dadka ku nool sida cadada u ah, inta badan lugeeya oo cagihiisa maala. Wax ugu wacnaaba, wuxuu ahaa ugaarta nin ka caaggan oo aan hilibkeedu oonta xalaasha ah ugu jirin! Sidaas oo ay ahaydna, hadduu xoolihiisa toomaha la joogo iyo dhabbeyaasha ceelka iyo carshinta loo qaado hadduu hayoba, waxaa mar walba malluuggiisa ka carari jirtey sagaarada oo ka mid ah ugaarta ay dabatada Soomaalidu xargaha u dhigato.

In badan bay iyada iyo reer-miyigu iska soo hor-baxaan, ha yeeshee, uma joogsatee, halhaleel bay uga baxsataa, qof u dan leh iyo mid aan u dan lahaynna uma kala soocdo.



Wuxuu Aadan-dirir sagaaro ugu garaabi waayey, mar alla markii ay aragtoba, inay ka cararto; isaga oo aan weligiis dabinno u dhigan, weligiis hilbaheeda afkiisa saarin, weligiisna qori iyo bur toona ku tuurin! Wuxuu malaha isyiri, 'boqollaaal jeer ka badan adiga iyo sagaaro haddii aydun cidla' ku kulanteen oo ay hubsatay qabsigeeda iyo dilkeeda inaadan dan ka lahayn, maxay, waa yaabe, weli ay muuqaaga uga cararaysaa?!'

Maalintii dambe, isaga iyo nin kale oo duleedka reeraha iska taxaashaya ayaa, waa tabteediiye, raxan sagaaro ahi intay jaanqaadkooda dareentay indhaha ku dhufatay, isla markiibana hortooda ka faclaysay oo cagaha wax ka dayday. Kolkaas buu ninkii la socdey inta milicsaday haddana ka soo jeestey oo ugaartii oo sii cararaysa indhaha la sii raacay. Isaga oo aad mooddo inuu isla hadlaayo

ayaa waxaa afkiisii laga keenay, 'sow sagaaro ima barato?!'; weedhaas oo noqotay maahmaah la soo qaato sheekadii ay ku baxday tu' la mid ah markii lala kulmoba. Sidoo kale, markii lagu maahmaahayoba, waxay dadka u yaqaani ka hor-mariyaan magaca Aadan-dirir oo ahaa ninkii markii ugu horreysey laga maqlay.

* * *

5. Raage Ugaas[2] oo Soomaali badani maansadiisa qirada iyo quluuddaba leh ay ku jeceshahay ayaa waxaa isna naga soo gaadhey murti ilaa maanta aynu ku maahmaahno, garasho-dheeraantiisiina wax inooga sheegi karaysa.

Waxaa la yiri: reerihii uu ka dhashay oo, duddo ahaan, meel u deggan ayay qaylo-dhaani

2- Raage: Ina-Ugaas Warfaa. Wuxuu ahaa gabayaa weyn oo noolaa bilawga ilaa bartamaha qarnigii 19d. Waxaa la rumaysan yahay isagu inuu qaabeeyey habka uu gabayga Soomaalidu u dhisan yahay.



ku soo dhacday. Rag soo orday oo xuurtaysan, cidahana dhiillo u sidey ayaa bartamaha aqallada kolba dhan u dillaamaya oo ruuxii ka soo hor-baxaba digniintii ay sideen dareensiinaya. Ma col soo aaddan baa? Ma qardoofo sokeeyaha ka dhex-dhacday oo in degdeg loo maareeyo u baahan baa? Ma geel la qaaday oo raacdadiisa loo rag urursanayaa? Ma gabdhaha reeraha qaarkood oo foofka xoolaha lagu faro-xumeeyey baa?

Sababta qaylo-dhaanta weriyeyaashu ma ay sheegin, waxayse sheegeen geed qurac ah in harkiisa lagu soo uruuray, si arrinta soo derriday wax laysaga yiraahdo. Laamaha xoogga badan ee quraca middood waxaa saaran oo marna ka laalacashoobaya, marna qun ugu fariisanaya Raage Ugaas oo maalintaas da'diisa toban-jir lagu sheegay. Wuxuu maqlay raggii digniinta keenay mid ka mid ah oo isaga oo weli

xuurtaysan cod dheer ku leh, "War waayeel ha la sooco, war waayeel ha la sooco.." Raage ayaa kolkaas cod sida kii ninka u dheer, asii aan xuurtaysnayn waxa uu ku yiri, 'War waayeel ha soocina e, waxgarad sooca!'; weedhaas oo intii geedka maantaas joogtey amankaag ku riddey; markay dulucdeeda shishaysa iyo da'da wiilku ay isu qaban weydey.

Weedhiisa gaaban waxa uu Raage inagu baray nin walba oo da' weyni inuusan garaadka fiican aano u ahayne, ay jiri karaan lixdan gu' qaar kor u dhaafay oo aan loogu dhibcin! Waxa kale oo weedhiisa laga garanayaa waxgaradku inta aan garku caddaan iyo dhallinyaradaba inuu ka buuxo. "Waayeel ha soocina e, waxgarad sooca" waxay noqotay maahmaah qoto dheer oo inoo muujinaysa Raage qudhiisu garaadkii uu la yaraa, ka hor, bulshadii hore ee Soomaalidu, muran li'i,



intii aanay hormuudka maansoyahannada Soomaalida ugu aqoonsan.

* * *

6. Murtida weli lagu maahmaaho raggii inoo reebay waxaa isaguna ka mid ahaa Garaad Xirsi Garaad Faarax oo ay 'Wiilwaal' u taqaan.Wuxuu ahaa muddo dheer nin tolkii uu ka dhashay ( Bartire ) madax u ahaa oo, weliba, gacan adag ku maamuli jirey. Sheekooyinka naga soo gaarey haddii ay run wada yihiin, wuxuu ahaa nin aan cid kale waxba u ogeyn oo weedhiisu, si ay u meelmarto, rag badan u laayey amaba u dulleeyey. Waxaa lagu sheegay nin geesinnimadiisu ay geesinnimo dhaaftay oo dharaarta oo idil ay seeftiisu galka ka maqnayd, weligiisna in laga il-helo aan oggolaan.

Mar kale, sheekooyinka laga weriyaa haddii ay run yihiin, wuxuu ahaa madaxdii Soomaaliyeed

ee la xilliga hayd iyo kuwii ka dambeeyeyba nin si walba uga duwanaa. Odayaal guurti ahi talo ay soo gooyeen nin guddoomiya ma ahayne, wuxuu ahaa nin ay taladiisu qasab ku fusho, haddii kalena la eedo! Waxay inoogu tilmaameen nin aan ragga garabkiisa ka deyine, gondihiisa ka daya oo habeenkii aan gogoshiisa ku ledi jirin ilaa uu hubiyo, waabberiga kolkay tahay, rag oo idili inay isaga ka goojin doonaan!

Ninka sidaas ku tilmaannaa ayaa beryihii dambe waxaa ku soo baxay dar inay u bareeraan isu biir-qoolay; rag inta qooqiisa u adkaysan waayey ka gilgishay oo inay iska reebaan ku dhaar-galay. Waxay ahaayeen qaar hubsaday dulleysiga ragga kale ninka qaayiba iyo fuleyguba inay, maalin walba, dhawr kol geeriyoodaan, halka geesigu mar qura uu ka god-galo. Waxay ahaayeen dar aqoonsanaa nin waliba inuu *waran muggiis* yahay oo birta afka lihi dadka aanay qaarna ruuban, qaar kalena ka soo noqon!



Raggaas iyaga ah ayaa waxay ku guuleysteen dabayaaqadii xukunkiisa inay Wiilwaal kibir-jebiyaan oo miyirkii muddda ka maqnaa in weyn oo ka mid ah ay madaxiisa ku soo celiyaan. Waa raggii uu daraaddood ku ogaadey, awood kasta aad lahaatide, rag inaan cadaadin iyo muquunin muddo dheer lagu hayn karin, haddii aad madax u tahayna ay habboon tahay tixgelin iyo hadal qabow inaad ku hoggaamisid. Murtidii uu Garaad Wiilwaal arrintaas ku soo koobay ayaa waxay ahayd, "Rag hooyadiina u hayey oo 'walaalow' wuxuu ku dhaamo waan waayey!".

Waxay ahayd gefafkii uu geli jirey murti uu kaga toobad-keenay, waxayna noqotay maahmaah xusuusteenna ku soo dhacda kol walba oo taliye jiitaa[3] ahi uu dalalka dunida midkood ka soo baxo, kuna amar-ku-taagleeyo.

* * *

3- *Taliye jiitaa* ah waxay Soomaalidu u tiqiin ninka cido madax u ah ee isaga oo aan la tashan go'aammo iska gaara, dadkana ku dirqiya. Ninkaas oo kale waxaa hadda lagu tilmaamaa *keligi-taliye* ama *diktatoor*.

7. Maahmaahda weli dhexdeenna ku nool, raggii lahaana la garanaayo waxaan ugu dambaysiinayaa middan soo socota ee laga hayo nin ka mid ahaa madaxdii hore ee Soomaaliyeed, lana oran jirey Muuse-cawl. Waxaa la iigu sheekeeyey nin isna madax ahaa oo ay isku qolo ahaayeen, asii ay kala jilib ahaayeeni inuu sodcaal ugu yimid, dabadeedna agtiisa beryo ku negaadey. Waxaa isna la oran jirey Fooley Aadan Cali, wuxuuna ahaa, sida Muuse-cawl nin magaciisu u dheeraa oo qoladii uu u dhashay iyo derisyaduba ay cadkiisa u oggolaayeen, hiilkiisana la doono, la iskuna halleeyo.

Laba nin oo isku qolo ah, madaxna ah ha ahaadeene, maalintaas ka hor ma ay kulmin oo, sheeko mooyee, shaahid isuma ay arag. Maalintii dambe siday u sheekaysanayeen ayaa



Fooley wuxuu Muuse-cawl ku yiri: "Muusow, ina-adeerow, waad og tahay oo hadda ka hor, ismaqal mooyee, isma aannu arag. Wax badan baase war igu saabsan laguu keenay, haatanna muddo aad igu barato waa kula joogaye, inna wax ceeb ah oo aad igu aragtay maad ii sheegi?".

Muuse-cawl wuxuu aad u dhawray Fooley oo inta dhab ugu fiirsaday ka il-bogtey. Lugihii odayga ayay indhihiisii cabbaar ku dul-hakadeen, mase wuu cago cad yahay. Show waa nin aan weligiisba kabo illan oo cagaagga iyo saydhada qodaxdu ay ka meel waayeen! 'jilif weynaa, ma cago geel baa?!' ayuu hoos iska weyddiiyey.

Mar kale ayuu isla cagihii Fooley dib u eegay, mase maxaa habaas iyo boor saaran?! Waa cago indhowaale iyo in la xuso toona aan biyo la marin. 'Waa cago ninka lihi haddii uu tukan

lahaa aan siday yihiin bacad iyo basaas u yeesheen' ayuu Muuse-cawl mar kale naftiisa ku war-geliyey. Kolkaas buu inta su'aashii uga jawaabey wuxuu Fooley ku yiri: "Inta aan wax kaleba la gaarin, haddeer oo la joogo, adduunna u kabo li'id, aakhirona u salaad li'id!"

Waxay noqotay murti maahmaah isu rogtey oo dadka yaqaan ku soo dhacda mar walba oo ay la kulmaan ceebihiisa oo caadyaal ah qof iska indho-tiraya, isla markaasna in aan lagu dareemin u hanqal-taagaya.



# III

## Maahmaahda la hayo sheekadii ay ku baxday, ciddii tirise aan la aqoon

Sidii aan meelo hore ku soo tusaaleeyey, maahmaahdu markeeda hore waa murti uu qof ku tiraabay oo waayo-aragnimada uu nolosha ka helay iyo garaadka dheeraadka ah ee uu Eebbe ku galladay ay ka soo if-bixiyeen. Xilliga uu isagu nool yahay dadka nool ayaa, dabadeed, inta jeclaysta ku dhega, halqabsina ka dhigta; iyaga oo sheekadii ay ku timid iyo curiyihiiba yaqaan, mar walbana magaciisa ku laraya. Muddo kolkii la joogo ayaa magaca curiyaha la iska illoobaa, marar badanna sidii uu u yiri ayaa wax laga beddalaa oo murtidii ay

xanbaarsanayd uun inta lagu mintido lagu maahmaahaa.

Magaca curiyaha in la halmaamo ha u badnaatee, waxaa haddana jira maahmaaho aan tiro yarayn oo sheekooyinkii ay ku dhasheen weli ay bulshada soomaalidu si wacan u xusuusan tahay. Kuwa caynkaas ah inta aan lagu maahmaahin ayaa waxaa laga horraysiiyaa sheekooyinkii ay ku dhasheen. Qofka inuu yiri loo tirinaayo oo aan la aqoon darteed, waxaa la sheegaa lab ama dheddig kuu ahaa. Da' ahaan, dhallinyaro iyo waayeel kii uu ahaa ama qaybaha bulshada kolba midda uu ku abtirsado. Halkii laga oran lahaa, 'hebel hebel wuxuu yiri', waxaa la yiraahdaa: "ninkii wuxuu yiri ama naagtii waxay tiri" ama "odaygii wuxuu yiri" ama "wadaadkii wuxuu yiri" iyo wixii la mid ah. Sheekadii ay ku timid iyo maahmaahda



markii la sheegona, waxaa loo gondo-degaa arrinta lagu xusuustay ee markaas lagu keenay.

* * *

Maahmaahaha caynkaas ah ee sheekadoodii la hayo, curiyihiise la iska halmaamay ma tiro yara, waxse aan ku tusaalayn karaa qaarka soo socda, aniga oo mar walba - waa siday ku macaan tahaye – sheekada iyo maahmaahda ka hadhay sheekada hor-marin doona:

1. Waxaa la yiri: waxaa jirey qoys ka tirsanaa bulshada soomaaliyeed ee bad-ku-nooshaha ah. Waxay degi jireen xeeb ay kalluunka iyo wixii uu Eebbe ugu daro ay ka daban jireen. Maalin walba cirka oo xiddigo leh ayaa waxaa hawshaas isu raaci jirey odayga reerka iyo wiil uu dhalay oo barbaar ahaa, iyaga oo ku hilan qalabka nafleyda badda ku dhaqan lagu

jillaabto. Badda dadka ka xoogsadaa sida ay og yihiin, taasi waa hawl dhib badan oo loo baahan yahay qofka meherad ka dhiganayaa inuu ku tilmaannaado adkaysi iyo dulqaad dheeraad ah. Waxaa suuraggal ah maalin idil iyo ka badanba shabaagtii aad tuuratay inaan waxba kuugu dhicin, dabadeedna adiga oo, gacmo maran la duluglaynaya aad fiidkii gurigaaga ku soo noqoto!

Hawshaas oo kale waayeelka ayaa u adkaysta oo dhabar u yeelan karee, dhallinyaradu ma jecla, kumana raagto. Sidaas darteed, inankii barbaarka ahaa wuxuu aabbihiis la kallahoba, waagii dambe ayuu baddii iyo kalluunkeediiba jinnigii isha caddaa ka necbaaday.

Galabtii dambe, qararka xeebta qar ka mid ah labadoodii oo dul-dhakoola, sugaayana qalabkii ay saaka badda dhex-dhigteen inay



wax ugu dhacaan ayuu wiilkii su'aal uusan filanayn odaygii ku tuuray. Wuxuu yiri: "Aabbow, aakhiro shabaag ma la dhiganayaa?." Odaygiina intuu dulucdii su'aasha gartay ayuu kaga jawaabey: "Maandhow, ninna maan la'aan meel uma fadhiyo!"; taas oo noqotay maahmaah wax la isku tusaaleeyo, markii la sheegayona laga hor-mariyo, 'odaygii wuxuu yiri...'.

* * *

2. Waxaa la yiri: nin iyo barbaar uu dhalay oo reer-miyi ah ayaa kal-dambeed xilli diraaceed ah reerkoodii u sahamiyey. Xalay fiid hore hillaac taag darani meel uu ka bilig lahaa, ayna ku oddoroseen ayay saddex caanommaal ka dib goor gabbal-gaab ah dhex-joogsadeen. Si ay u ogaadaan roobka helay inta uu le'eg yahay ayay qodeen, mase waa calaacal. Kuwa waaweyn oo sansaankoodu cirka ka muuqdo kob lagu sugi

karo inay tahay ayuu odaygii isku tusay. Berri iyo saaddambe naqa soo bixi doona inay xoolaha irmaani ugu darari doonaan ayay la ahaatay. Waa Alle mahaddiiye, sow kolka inuu reerkii ku soo raraa lama gudboonaan? Ma uu laballabayn.

Waxay talo kaga dhammaatay inuu, ha soo raree, wiilkana cidda u diro, isaguna berrimmadii uu ku furi lahaa u soo sahamiyo, xoolahana uu xeryo uga sii maageero. Wiilkii oo anbo-baxaaya ayuu la sii ballamay oo ku yiri: "Maandhow, tag oo reerka halkan u soo rar, habeen dambe, geeddiga ka hor, kolkii aad gaadhona, waxa aad qalataan wanka weyn oo ina-heblood ah."

Inankii oo ballankii aabbihiis si wacan u xusuusan ayaa reerihii gaarey, wuxuuse ugu tegey isaga iyo odaygu sidii ay ku ogaayeen si aan ahayn.

Marka kowaad, abaar bay kaga tageene, intii



ay sahanka ku soo maqnaayeen ayuu roob mahiigaan ahi, si hagar la'aan ah, ugu dulhabsaday. Ballidii ayaa wada ceegaagta, meeshii godan oo idilna rah baa ka 'jiiq' leh!

Marka labaad, wankii uu odaygu kala soo ballamay mid aan ahayn, asii ay isku fil ahaayeen ayaa shalay galab jeeniga midig ka duulay. Edegta waxaraha meel u dhow ayuu caws loo dhigay ku labo-canlaynayaa, inuu kabmaana waa habeenkii xalay ahaa oo tegey, siday xoolo-yaqaanka qaarkood ku warrameen. Isaga iyo aabbihiis ballankii ay isku ogaayeen inuu siday ahayd u fuliyo mooyee, wax kale oo idil ayaa inankii laga indho-saabay.

Wankii weynaa ee uu odaygu u soo magacaabay ayuu dhegta dhiigga u daray, intii aan waagii beryinna awrtii oo rarku u dhan

yahay iyo xoolihii ayuu dhabbaha ku ridey; isaga oo u wada aabbihiis halkii uu ku ogaa ee roobka yari ku da'ay!

Reerkii oo geeddi ahi kolkii uu dul-geeyey, wixii dhacayna looga sheekeeyey ayaa, meel ay jirteyba, caloolxumo oo idili odaygii isugu timid. Wuxuu isu qaatay inaanu nin gablamay waxba dhaamin!

Ma wuxuu dad moodi karaa barbaarka garan waayey roobka mahiigaanka ahi halkii uu ku helay inuu reerka ku negeeyo?! Sidee buu u shinsan karaa, wanka jaban ee aan kabniinka looga rajo qabin ninka inta arki waayey kii bedda qabey gawracay?!

Nacasnimadaas markii uu ku canaantayna waxaa barbaarkii laga waayey wax uu isku daafaco oo aan ahayn, 'waxaan fuliyey wixii aan,



aabbow, ku ballannay!' Kolkaas buu odaygiina haaraankiisii ku soo gebaggabeeyey su'aal aan habaar ka tagganayn oo ahayd: "Taladiis ba'dayow, sow talo kuguma dhalato?!"

Waxay noqotay maahmaah dadka ku soo dhacda mar walba oo ay arkaan duruufaha kolba soo cusbaadaa ruux aysan ka fekarsiin, waxna ku dhaline, isaga dhega uun hadal waa hore la isku ogaa, wax badanise iska beddaleen.

* * *

3. Malahayga, dhaqankii hore ee Soomaalida, ceebta ugu daran ee qoyska la soo gudboonaataa waxay ahayd inantooda oo qaadda ilmo aan guur iyo meher ku dhalan. Iyadana waxay u ahayd guur la'aan joogto ah, reerka ay ka dhalatayna magac-xumo iyo xan aan kalaggo' lahayn.

Gabadha kale ee tan garcatay ay walaalaha

yihiin ayaa mararka qaarkood iyadaas eersan jirtey oo magac-xumadeeda awgeed ku guumeysoobi jirtey, kuna guur waayi jirtey. In kastoo ay iyadu ceeb la'dahay, haddana 'waa ina-hebeshii garcatay walaasheed' inta la isxuliyo ayay barbaarradu ka maagan jireen, kii u hanqal-taagana lagala talin jirey.

Wiilasha qudhooda kii la ogaado inay walaashiis beri wacal dhashay nin iimaysan ayuu dhallinyarada dhexdeeda ka ahaan jirey. La-kaftankooda kuma uu dhiirran jirin, gabdhaha tii uu xodxodo ugu tagaana waxay u badnayd inay quursato! Iyaduna qof harasaysan ayay ahaan jirtey, dadka intii ay wax isu galeenna way salfan jirtey!

Gabar gabdhihii hore ee Soomaalida ka mid ah markay arrintaas oo kale ku timaaddo looma garaabi jirin. Nolosha ayay bulshadu u dacarayn



jirtey oo sidii qof aan canceeno dambe lahayn ayaa loola dhaqmi jirey.

Sidaas darteed, waxay isku deyi jirtey intii ay qarin karto inay qariso. Ama inay cararto oo dhul aan laga aqoon ay ku dhex-anbato. Ama ilmaha ay siddo inay uurka ku disho intay geed-xaraar ka dheregto. Ama, dugaagguba ha hiigee, dad oo idil intay ka raad-gadato inay kaymaha ciirsi biddo, dabadeedna aar libaax oo diihaalsan qawlalladiisa ay ku dambayso; iyada iyo dhiciska nool ee dhowaanta ilmo-galeenkeeda ku beermay!

Waxay ahayd bulsho aan gogoldhaafka, sinada iyo garcashadaba aan dulqaad u lahayn oo qofkii lagu ogaado amaba lagu maleeyo aad ugu naxariis darraata!

Xilliyadaas aan ka hadlayno, degaannada Soomaalida qaarkood ayaa haweeneyda la qabo oo inta foolata degdeg u ummuli weyda waxay daliil uga dhigan jireen ilmaha ay dhali

la'dahay, ninka qaba mooyaane nin kale inuu ka dhalay! Iyada oo geeri iyo nolol geeri u dhow ayaa waxaa lagu qasbi jirey inay sheegto, inuusan jirinba nin ay u badan tahay oo aan kii qabey ahayn. Waxaa laga dhaadhicin jirey haddii ay sidaas yeesho oo dhabtii canugga ninka dhalay ay magac-dhawdo inay soo kala fududaanayso oo ay ilmuhu sahal ku soo dhaafi doonaan!

* * *

Bulshadaas aan soo tilmaannay ayay inan yari ku dhex-garcatay. Gabdhihii ay asaagga ahaayeeni wixii ay markaas oo kale u bareeri jireen way ku dhici weydey. Malaha way fulayowdey. Waxay ku dhici kari weydey dhuunkaal intay maggawsato inay isku disho, dabadeedna ay isku dhimato. Waxay go'aansan weydey nafteeda inay habardugaag u hibeyso.

Kolka, maxay yeeshay? Waxay ku tashatay intii ay qarin kartona inay qariso, reerahana ay



sideedii hore isaga dhex-joogto. Tu' kale oo walaasheed ahayd, korna uga weyneyd ayaase hagaag u garatay waxa gabadha ku soo kordhay. Waxay la sheekaysato iyo waxay xuuraantoba, ugu dambaystii ayay runtii ka ogaatey. Waxay u qiratay ilmo nool oo aan meher xalaal ah ku beermin inay uurkiisa leedahay! Waxay u raacisay: "Walaaley, ha i sheegin." Codsigaas oo ay iyana kaga jawaabtey: "Anigu ku sheegi maayee, yaan shan bilood ku sheegin!".

Waxay noqotay maahmaah la xusuusto mar walba oo lala kulmo ruux ay la tahay inuu qarin karo amaba ay cid kale u qarin karto arrin aan la qarin karin; arrin uu isagu eeddeeda leeyahay oo kolley uu eelkeedu gadaalka soo if-bixi doono, wax badanna aan daboolka qarsoodiga lagu hayn karin!

* * *

4. Isla xilliyadaas aan hadalkooda hayno, dumarkii iyo raggii hore ee Soomaaliyeed waxay ka dhawrsan jireen inay carrabka ku dhuftaan laboodka iyo dheddigoodka dareenka isu soo jiida ee 'jacaylka' loo yaqaani inuu hayo amaba haleelay. Si kasta ha isu rabeene, dhif bay ahayd ama maba dhici jirin meel fagaare ah in 'jacaylka hebla' ama 'jacaylka hebel' afmuggiis lagaga qirto.

Iska daa laba ruux oo isu cusube, ninka iyo haweeneyda tobanka isu dhalay ayaan marna 'waan ku jeclahay' debnahooda la soo marin karin. Ninka erayo sidaas oo kale ku tiraaba *jilicsani* iyo *liidnimo* ayay ku xaman jireen, dumarkana, tii laga maqlo, waxay ku canbaarayn jireen 'nin jacayl' oo bulshadaas iyada ah aan gogoldhaafka waxba qumman uga sokayn!



Xataa maansoyahannadii raacatada ahaa kuma ay dhiirran jirin inay hiddahaas ka bayraan. Sidas darteed ayaa maansada jacaylka ah waxaa lagu tilmaami karaa inay tahay ujeeddooyinka maansadeenna midda ugu baaxadda yar. Waxay tiro lahaayeen, jacayl dhab ah wax ku ala'laday, maansadoodana aan kala xishooni waa Raage Ugaas[4] iyo Weerar Bulxan[5] oo nooga tegey gabayo qurux badan oo, haddii aysan ka sarrayn, la garab-dhigi karo maansada caalamiga ah ee jacaylka lagaga hadlay.

Xilligaas isaga ah ayaa, isxodxodasho dheer ka dib, waxaa la isa siiyey barbaar iyo gashaanti

4- Raage Ugaas: arag sharaxa 2d.

5 Weerer Bulxan: gabayaa noolaa bartamaha qarnigii 19d. Waxay walaalo ahaayeen, korna uu uga weynaa gabayaagii isaguna caanka ahaa ee la oran jirey Qamaan Bulxan. Waxaa Weerar lagu xusuustaa tixo jacayl ah oo uu u tiriyey gabar Mullaaxo la oran jirey, nin kalena uu kula loollamay.

uu calmaday. Meherkoodii iyo aqal-galkoodii oo biyo gu' ku muddaysan ayaa inankii waxaa lagu daray col dhallinyaro badan ka kooban oo reero godob hore ka hayey lagu duuliyey. Dhiig iyo geelba way u duuleene, Rabbi garabkoodii ayuu ka baxay! Inta laga digniin-helay ayaa wax la diley, wax la dhaawacay iyo wax la baqe-eryey laga dhigay!

Qaar ka mid ah fiiggii jabkaas ka nabad-galay ayaa goor galab-gaab ah reerihii ku soo noqday. Kolkii la waraysatay ayay tiriyeen raggii laga diley, waxayna ku dareen, bilo ka hor barbaarkii gabadha la siiyey, guga dhowna la aqal-geli lahaa! Gabadhiina geerida barbaarkeeda markii ay maqashay ayay is-hayn kari weydey. Dareenkeedii dhabta ahaa ayay qarin kari weydey. Iyada oo aan ku tashan ayay ilmo waaweyni indhaheeda ka soo burqatay. Markii dambena, 'yaan lagula yaabin' intay istiri ayay aqalkii hooyadeed dalaq tiri oo, boohin iyo baroor, af labadii yeedhay! Aaabbaheed oo



meelaha ka dhowaa ayaa inta u galay wuxuu weyddiiyey waxa ay la barooranayso. Iyada oo weli 'hiqhiq' leh ayay, sababta runta ah illeen ma sheegi kartee, waxay ugu jawaabtey: "Aabbow, orgigii ina-heblood ahaa sow shalay dawaco ma cunin!."

Odaygii oo gartay waxa ay gabadhiisu la barooranayso, isla markaasna aan dooneyn inuu ugu garaabo iyo inuu ku canaanto toona ayaa, isaga oo aqalkii ka sii baxaya, wuxuu yiri: "Maandhay baroortu orgiga ka weyn!"; taas oo noqotay maahmaah ay Soomaalidu xusuusato mar walba oo ay la kulanto ruux waxa murjiyey wax aan ahayn ka sheeganaaya; ruux isku deyaaya dareenkiisa dhabta ah iyo halka laga soo galay inuu qariyo, sabab kale oo aan jirinna dadka u sheegaya!

* * *

5. Labada qof ee qoys kasta tiirdhexadka u ahi waa aabbaha iyo hooyada ama sayga iyo oorida.

Waxaan, haddana, cidna ka qarsoonayn inay jiraan hawlo uu mid waliba gaar u leeyahay oo uu Eebbe-weyne u fududeeyey, markii uu abuurka aadanaha guddoonsadey.

Hawlaha muruqa u baahan amaba nolosha halis gelin kara, ragga ayaa lagu halleeyaa, saa iyaga ayaa ka bixi karee. Haweenkuna, dhinacooda, waxay ku jaadan yihiin hawlaha hoose ee reerka oo, in kastoo aanay muruq badan u baahnayn, halis weynina ugu sugnayn, aan iyaga mooyee cid kale u babac-dhigi karin. Marka aan sidaas leeyahayna waxaan maskaxda ku hayaa qoyska Soomaaliyeed, gaar ahaan kii reer-miyiga ahaa ee sayga iyo afada ay sida caddaanka ah hawluhu ugu kala qaybsanaayeen.

Hawlaha hoose ee reerka kuwa aan haweeneyda loogu tegin waxaa ka mid ah



korinta carruurta. Waa hawl dhib badan, raggana waxaa ka garaabi kara oo keliya ninkii intay afadiisu ummul-raacday, isaga iyo kii ama tii ay dhashay ay ismuteen, rajona koriyey! Dhabtii, aabbuhu waa kaaliye uune, hooyo ayaa carruur korin karta oo, iyada oo aan 'hah' iyo 'huh' midna oran, dadab aan indhaha kala hayn barbaar ka soo saari karta.

In kastoo ay arrintu sidaas tahay, waxaa haddana jira rag Soomaaliyeed oo aan taas dumarka ku tix-gelin. Waxayba u haystaan kaalinta ay iyagu qoyska ugu jiraani inay midda dumarka ka culus tahay, reerkuna uu iyaga qura ku taagan yahay. Waa ragga mar walba dumarka dhalliila oo iyaga iyo carruurta, xagga garaadka, indho keliya ku wada eega!

Ragga sidaas ah nin ku jirey oo reer-miyiga Soomaalida ka mid ah ayaa waxaa beri ka il-

heshay haweeney u dhaxdey. Waxay ahayd haweeney, mar walba oo uu u fiirsado sida ay ilmaha ula dhaqmayso, uu doqonnimo ku caayi jirey.

Wiil aan weli gugiisii hore dhammaysan ayay haysataa. Hadduu aqalka u dhex-jiifo, hadday xanbaarsan tahay iyo hadday naaska u dhigayso; mar walba way la hadlaysaa oo sidii qof weyn bay ugu sheekaynaysaa!

Mar intay su'aal weyddiiso ayay jawaabtii uu oran lahaa 'hooyo dheh' intay ku tiraahdo iyadu u tiraahdaa. Mar way kilkilaysaa oo af aan ilko lahayn inta banneeyo ayuu qosol dhagdhag ah ka wareegaa. Mar isaga oo hurda intay ku foorarsato ayay uga warrantaa waayaha reerkooda ama dhacdo maantaas cusub oo ay soo maqashay. 'Hooyo, hebelow, waadigan iska hurdee, waxa dhacay ma moog tahay?' intay ugu bilawdo ayay wixii dhacay oo



teelteel ah af-carruureed ugu sheegtaa. Markuu ooyo way u heestaa. Jacaylka ay u hayso ayay dhegaha ugu shubtaa. Cimri dheer iyo rag oo idil inuu ka soo baxo ayay ugu ducaysaa. Markaas buu aamusaa oo sida waxa ay leedahay qof garanaaya xaggeeda u wada jeestaa, cabbaar ka dibna, kor iyo hoosba intuu ka xasilo, hurdo 'dhag' yiraahdaa.

Haweeneydaas ninkii qabey waxaas oo idili way la silloonaayeen. Wuxuu rumaysnaa carruurta oo lala hadlaa carruurnimo uun inay tahay! Iyada oo wiilka la hadlaysa markuu arkoba, wuu caayi jirey. Wuxuu ku tilmaami jirey dhallaammo isa sita iyada iyo canuggu inay yihiin! Wuxuu garan kari waayi jirey sabab loola hadlo ilmo dadab ah oo af kale daaye aan 'hooyo' iyo 'aabbe' weli baran!

Maalintii dambe ayay ku tashatay inay tusto

inay iyadu ka gar leedahay, dhaleecayntiisuna ay gardarro tahay. Waxay goosatay, maalin gelinkeedna Allaha ka dhigee, isaga iyo wiilka yar inay isaga tagto.

Oo sidee bay yeeshaa? Dhaqankii hore ee reer-miyiga Soomaalida markaynu milicsanno, suuraggal ma ahayn ilmo da'daas ah inay hooyadu aabbaha uga tagto, ninkii yeelaana wuxuu ahaa nin dumarka ku tirsan! Neef la qalo, ari la liso iyo, isaguba ha dhalee, ilmo yar oo la hayo; saddexduba ma ahayn ninkii Soomaaliyeed ee xoolo-raacatada ahaa waxyaabo laga fili karayey amaba ay cid kale kula dhici karaysey. Sidaas darteed ayay haweeneydii inta wiilkii seexisay ninkeedii oo geed harsanaaya ugu tagtay. Waxay ku tiri: "Reerahaas muuqda ayaan riyo iiga goosmay ka soo soocanayaa, degdegna waan u soo noqone, wiilka iiga war-qab; hadda wuu hurdaaye, hadduu tooso."



Haweeneydii oo aan weli indhihiisa ka qarsoomin ayay boohintii wiilku dhegihiisa ku soo dhacday. Dan uma uu gelin. Sidii wax aan maqlayn buu iska dhigay. Marba marka dambaysa boohintu way sii kordhaysaa. Dumar iyo carruur uu u diro ayuu hareeraha ka eegay, mase, isaga mooyee, qof kaleba carradaba kama dhowa. Mar kale ayuu iska dhego-tiray, isaga oo filaaya, kolkuu daalo, inuu iskiis isaga aamusi doono.

Waabase ka sii daray! Markaas buu isyiri: "War waxani wax ka badane, armaa wiilka halaq qaniinay?." Kolkaas uun buu xagga aqalkii uu ka ooyaayey u dhaqaaqay oo inta u galay halkii uu jiifey kor uga soo qaaday, jilbahana, si qaab-darro ah, ugu dul-qotomiyey. Waabase ka sii daray! Imaanshihii aabbe, oohin

buu ka sii qaaday! Suu wuxuu garan waayey wax uu yeelo. Mar wuu la sare-joogsadaa. Mar wuu la fariistaa. Marna wuu la socsocdaa.

Dabadeed, markuu si walba ku aamusiin kari waayey ayuu isaga oo afadiisii u naqsanaaya wuxuu isweyddiiyey: "War wuxu sidee bay qofkan u hayn jirtey? Bal waa tii la hadli jirtaye, aan aniguna la hadlo, doqonnimo waa laga war-doonaaye!."

Markaas ayuu canuggii oo beer-bararay magaciisii ugu yeeray oo 'hooyo waa socotaa' ugu celceliyey. Haddiiba boohintii way yaraatay. Markuu arkay inuu hadalku wax taraayo ayuu u dhurwaayeeyey oo siday hooyadiis ugu hunbaalleyn jirtey ugu hunbaalleeyey. Heesihii ay ku seexin jirtey middood ayuu ku sasabay. Kolkaas buu 'shib' yiri oo hagaag dhabtiisii ugu xasilay!



Casar-liiqii kolkay ahayd ayay haweeneydii wiilka dhashay soo noqotay. Tallaabo aan shanqar lahayn ayay aqalkii ku soo hor-joogsatey. Hadalka gudaha ka yeeraaya ayay dhegta u dhigtay. Mase waa ninkii ku caayi jirey oo wiilkii gabanka ahaa u sheekaynaya, mar walbana sheekada dhex-gelinaaya weedha ah, 'nin hayaaba hadal...nin hayaaba hadal!'

Waxay ahayd hawraar markhaati u ahayd inay iyadu gar lahayd, gadaalkiina noqotay maahmaah korinta dhallaanka cashar lagama-maarmaan ah ka bixinaysa.

Waa cashar ay hooyooyinka Soomaalidu kaga horreeyeen barbaariyeyaasha Reer Galbeedka ee hadda uun ina baraya ilmaha yari inuu, sida dadka waaweyn, sheeko iyo la-hadlidba u baahan yahay!

* * *

6. Soomaalidu waa dad muslin ah, siday u badan tahayna si wacan ayay u maamuusi jirtey wadaaddada kitaabka Eebbe xanbaarsan ee gudbinta farriimihiisa u jeebban. Waxyaabaha ay bulshada ugu filan yihiin dartood ayaa lagu weyneeyaa; kuwaas oo ay ka mid yihiin barashada Quraanka kariimka ah, ka-jawaabidda wixii bannaan iyo wixii xaaraan ah, wacdiga, sheegista sida ugu wanaagsan ee Eebbe loo caabudo, isu-meherinta ragga iyo dumarka isguursanaya, diin-ku-akhrinta wixii buka, u-xirsi-xirka reeraha iyo xoolaha iyo dhammaan wixii waxyaabahaas la mid ah ee, culimmo mooyee, aan caamadu waxba ka aqoon.

Markay soo muuqdaan ama dikri-salaantooda[6] meel fog laga maqlo ayaa fadhiga

6- Dikri-salaan: qasiido Carabi ah oo badanaa nebi-ammaan ah. Wadaaddada Soomaalida iyo xertooda ayaa wadajir ugu luuqeeya kolka ay ku socdaan amaba ay u muuqato kolba degmada ay habeenkaas martiyi doonaan.



looga kici jirey. Xoolaha reerku haysto neefka ugu buuran ayaa loo loogi jirey. Cidda ay martiyaani cid ay barako u soo hoyatey ayay isu haysan jirtey, inta ay la joogaanna wixii ka soo oodma oo masalooyin diineed ah ayay caamada ka jaahil-bixin jireen. Maalinta ay tegayaan, waxay u badnayd, xoolo nool oo ay sii kaxaystaan in la guddoonsiiyo. Nin habaaran mooyee nin kalena wixii ay afka ku kala qaadaan uma diidi jirin, kumana gacan-sayri jirin.

Bulshada oo idil ayaa u haysatey wadaaddadu inay yihiin koox cabsida Eebbe ku weyn tahay oo wixii ay ka durraantaan ka heli og, ciddii ay u duceeyaanna laga aqbalo.

Arrintu, guud ahaan, iyada oo sidaas u ah ayaa, haddana, mararka qaarkood waxay bulshadu dareemi jirtey ragga qaar dharka culimmada sita oo tusbaxa iyo kitaabka aan,

waana, gacantooda laga waayin, hase ahaatee aan cabsida Rabbi ku weyneyn! Muuqaalka wadaaddada ha lahaadeene, sida caamada ayay u dhaqmaan. Boolida kama caagganaadaan, wixii uu Eebbe reebay inay ku dhacaanna caano uma kabbadaan! Uur iyo af kala duwan markii lagu hubsadana, quursiga culimmada toosan ayay mutaan, xanta caamaduna u dheer!

Sayid Maxamad Cabdille Xasan, jahaadka ka sokow, wuxuu qudhiisu ka mid ahaa culimmadii waaweyneyd ee carriga Soomaalida ka soo caan-baxday dabayaaqadii qarnigii 19d iyo horraanka kii 20d.

Wuxuu kaloo ahaa deeqsi si gaar ah wadaaddada ugu roonaa. Ha yeeshee, gabayadiisa midkood ayuu inoogu sheegay sida uu ula kala dhaqmaayo wadaadka dhabta ah ee waddada toosan ee Eebbe ku socda iyo *wadaad-iska-yeelka*



dharka mooyee aan culimmada meel kale ka saawayn.

Wadaad Ina-Walabban la oran jirey oo Daraawiishta la col ahaa isaga oo maskaxda ku haya ayuu yiri:

1. Wadaadkii kitaabbo leh inaan wan u qalaa weeye
2. Walanqihiyo dhaydaba inuu walamsadaa weeye
3. Weylaalis meel wacan inaan ugu wadhaa weeye;
4. Ina-Walabban[7] oo kale inaan 'weger' idhaa weeye
5. 'Wax i sii' hadduu yadhi inaan waran daraa weeye

---

7 Sababta tooska ah ee Ina-Walabban gabayga ku soo dartay sida soo socota ayaa lagu sheegay. Waxaa la yiri: koox Daraawiish ah oo ilaalo ahaan dhulka u maraysey ayaa, iyaga oo isqarinaaya, waxay ku soo hoydeen cid ka mid ah Soomaalidii gumeysiga Ingiriiska taageersanayd, Sayidkana colaadin jirtey. Mar dambe oo la sooryeeyey ayaa waxaa u yimid wadaad Ina-Walabban la oran jirey oo ka tirsanaa reerihii ay ilaaladu martiday. Intuu malaha ka shakiyey ayuu ku yiri: "Weger! War armaad Daraawiish tihiin!." Hadalkaas markii loo tebiyey ayuu Sayidkuna dhacdadaas gabayadiisa midkood sidaas ugu daray.

6. Wecelkaas-cadaabeed inuu weero yahay weeye!

Wadaaddada danaysiga silloon lagu bartaayi, badanaa, bulshada kuma dhex-qarsoomaan. Markii magacooda la soo qaado iyo markii la arkoba, farta ayaa lagu godaa, caamaduna, sheekooyin dhacay iyo kuwo aan dhicinba, way ka werisaa.

Haddaba, waxaa jira wadaaddada qaar barbarriiqda oo dantooda iyo xaqa, dhinac dantooda u xagliya. Kuwaas ayay Soomaalidu waxay ku tusaalaysaa sheekooyin maahmaaho reebay oo saddexdaan soo socdaa ay ka midka yihiin:

I. Malahayga la wada maqal, gabadhii gashaantida ahayd ee iyada oo wadaaddadu ay ragga kala sarreeyaan uu, goor habeen ah, wadaad-iska-yeelku ku soo guureeyey, dabadeedna ula



yimid dhaqan aan caamana ku badnaan jirin, culimmana ay ka caagganayd! Habeenkii oo idil yaab iyo filan-waa waxay la ledi weydoba, waagu kolkuu u beryey waa gashaantidii dumarka iyo hablihii ay isku ayniga ahaayeen kula soo kallahday weedhii halhayska noqotay ee ahayd: "wadaad waa nin!"; taasoo ay ula jeeddey, hadday hortii wax kale u haysatey, inay xalay la kulantay wadaad raggii kale ee ay tiqiin la mase ah, lana dhaqan ah!;

II. Tan labaadina waxay ku saabsan tahay wadaadkii ninka buka oo muddada dheer dhulyaalka ahaa reeraha ku maqlay, dabadeedna ku carraabay. Aqallada iyo halkii uu ninku ku xanuunsanaa intii aanu soo gaarin ayuu soo dhex-maray arigii reeraha oo xeryihiisii meel aan ka fogeyn ku mayracanaaya. Riyo iyo ido, orgi iyo

wanan, sabeeno iyo ceesaamoba, si wacan buu indhaha ula raacay. Wuxuu cabbaar ku dhaygagay, una bogey wan *joogaa* ah oo idaha ku jirey; wan galaalan oo baridu intay ballaarkii ka badatay ay xaglaha ku dhowdahay.

Isaga oo aan is-ogeyn ayuu 'jug' siiyey candhuuf ay hamuuni ka keentay. Wuxuu ku taamay neefkaas inuu caawa hilbo ka cuno!

Reerkii markuu gaarey oo raggii joogey ay isnabdaadiyeen ayuu ka waraysatay ninkii ka xanuunsanaa siduu ku dambeeyey. Waxay u sheegeen shalay iyo maantaba inuu ka soo daraayey, waxayna ka codsadeen bal inuu u galo oo, isagaa shiikh ahe, wixii lagula tacaali lahaa uu, dabadeed, iyaga ula soo noqdo.

Sidaas buu yeelay, wax yar ka dibna intuu aqalkii ka soo baxay ayuu xigtadii sugaysey wuxuu ku yiri: "Waxaa u daawo ah wan



galaalan oo isla caawa laga fuud-siiyo iyo Quraan intaas iyo intaas ah oo berri lagu bilaabo, saaddambena lagu dhammeeyo."

Dabadeed, wadaadkii inta meel la fariisiyey oo caano loo keenay ayaa raggii nin ka mid ah arigii loo diray, si wankii galaallaa ee wadaadku sheegay uu uga keeno.

Show, wananka galaalan ee ariga ku jiraa, miduun ma ahee, waa badan yihiin! Show, kuwo waaweyn iyo kuwo aan baraar waxba dhaaminba waa leeyihiin!

Cabbaar ka dibba, wan yar oo galaalan oo aan ahayn kii uu wadaadku madaxa ku hayey ayuu ninkii loo dirayna la soo orday. Waa gar oo inuu wan yahay iyo inuu galaalan yahay mooyee, da'diisa iyo shishlaantiisa midna, shiikhu isba carrabka kuma dhufan. Halkii

gogosha loo dhigay wadaadkii oo weli fadhiya ayaa wankii la hor-geeyey, si kii loo baahnaa inuu yahay looga hubiyo. Isna wuu gartay inuusan ahayn galabta kii uu ariga ku soo dhex-arakay.

Talo ayaa ku caddaatay. Tilmaamihii uu reerka u sheegay wuu leeyahay oo wanku waa kii uu sheegay, wankuse wankii ma aha! Waxaa la yiri: wax kale oo uu yiraahdo intuu garan waayey ayaa waxaa afkiisa ka soo booddey: "Subxaanallah, bal intuu le'eg yahay oo galaalan yahay!" oo noqotay maahmaah la xusuusto markii la arko wax la filaayey oo inta baaqsaday wax aan la filayni ka soo soke-mareen!

III. Sheekada saddexaadi waxay iyana ku saabsan tahay wadaadkii nimanka dacwada isu haysta u gar-naqay ee inta kitaabbada u furfuray xukunka ridey. Isla goobtii isaga oo



aan ka kicin waa wadaadkii dacwadii ku noqday oo xukun kale ka soo saaray, ka dib markuu ogaadey isaga qudhiisu dhinacii eedda qaaday inuu ka mid yahay!

Waxaa la yiri: nin baa beer tabcaday, dabadeedna meseggo fiican ayaa uga baxday. Isaga oo aan weli goosan ayaa inta soo gashay waxaa nag ka dhigtay lo' aan lala joogin oo meel aan u dhoweyn ka soo fooftay. Ninkii beerta laga daaqay iyo kuwii lo'da lahaa ayaa, dabadeed, arrintii ku kala bixi waayey oo hadalkiina ka taagtaagmey.

Raggii halkaas joogey ayaa markaas labadii dhinac kula taliyey inay shareecada iyo diinta Eebbe ku kala baxaan. Waxay farta ugu fiiqeen wadaad geyiga wax ka degganaa oo halka wax ka dhaceen aan reerkiisu waxba qumman ka fogeyn.

Markii loo warramay, dhinacyadii is-hayeyna uu si wacan u dhegeystey ayuu wadaadkiina nin meesha fadhiyey waran uu sitey inta ka qaatay dhulka ku joojiyey, xukunkiina ku dhawaaqay. Wuxuu yiri: "Waxaan xukumay lo'da beerta cuntay nimanka lihi warankaas jooggiisa oo meseggo ah inay siiyaan ninka beerta leh."

Hadalkii oo aan afkiisa ka dhammaan ayaa qoladii lo'da lahayd nin ka mid ahi wuxuu la soo boodey: "Hadda shiikhow, lo'da beerta cuntay taaduna waa ku jirtaaye, ogow!" Markaas buu wadaadkiina inta warankii laacay dhulka jiifiyey oo xukunkiisii hore inta mid kale ka dambaysiiyey intii dhegeysanaysey wuxuu maqashiiyey: "La jiifiyaana bannaan!" oo gadaalkii noqotay maahmaah markii garsoor-xumo la dareemo xusuusta Soomaalida ku soo dhacda, lagana hor-mariyo, 'Wadaadkii wuxuu yiri...'

* * *



7. Marnaba waxa aan muran la gelin karin koritaanka carruurtu inuu ugu wacan yahay markii aabbe iyo hooyoba ay u wada joogaan oo jacaylkooda iyo daryeelkooda ay ku hoos-barbaaraan. Ilmaha labadooda isla helaa wuxuu ku koraa caafimaad oogo iyo mid maskaxeed oo markuu 'nolosha waayeelnimo' dhex-muquurto wax weyn ugu fillaada. Waxay u badan tahay waalidkiis oo dhego dhani canuggii ay soo wada koriyaani inuu isku-kalsooni iyo geesinnimo ku weynaado, marka la barbar-dhigo kii yaraan ku agoontoobey ama ku rajoobey ama ay labada guuldarroba isu raacday.

Iyada oo labadooduba ay si walba lagama-maarmaan u yihiin ayaan, haddana, aabbe iyo hooyo la isgarab-dhigi karin, gaar ahaan heerarka hore ee koritaanka inta uu ilmuhu maraayo: markuu dhasho ilaa marka uu toban-jirsanaayo.

Heerarkaas iyaga ah, hooyo lala mid ma aha. Inta badan aabbe wuu maqan yahay oo xoolaha iyo hawlahooda ama sodcaal ganacsi ayuu qoyska uga fogaadaa. Qofka canugga ka war-qaba ee, cudur iyo caafimaad, wixii uu ku sugan yahay la socdaayi waa hooyada. Iyada ayaa wax siisa.

Iyada ayaa, bal inuu baahi ku seexday, markuu gam'o bogga iyo beerka ka taabata. Iyada ayaa hadal barta, socodkana ku tacliimisa. Iyada ayaa wixii u daran u sheegta, wixii u roonna ku hanuunisa. Markuu tiiraanyaysan yahay iyo markuu faraxsan yahayba, waa halka uu ku soo ordo. Waa gaashaan adag oo tabar-yaridu intay hayso belo oo idil uga gudban. Dulucdu waxay tahay, haddii aanay kolley labadoodu u wada joogeyn, waxaa canugga u roon inuu agoontoobo, intii uu rajoobi lahaa!



Iyaga oo dhabta iyo dhabarka lagu hayo, waa nasiib badan yihiin carruurta inta rajowda ka noolaataa. Aabbahoodna, Allaha ka dhigee, xannaanadii hooyo cid u hidisa ma helaan, wax halkeedii u geli karaana ma jiraan.

Si, haddaba, ilmahaasi ay daryeel wacan u helaan, waxay Soomaalidii hore soo rogtey dhaqanka 'xiskiisanka' lagu magacaabo. Hooyadii carruurta rajada ah ka tagtay ayaa aabbihii la siiyaa, si ay gabbaad ugu noqoto carruurtaas ay habaryarta u tahay, kuwa ay dhali doontana u walaal noqon doona. Taasina waxay dhacdaa haddii ay carruurtaasi nasiib leedahay oo habaryartood loo guursado.

Haweeneydii dhimatay gabar walaasheed ah oo lagu xiskiisimaa haddii aanay reer-xididkiis u joogin, wuxuu aabbuhu carruurta u geyn jirey haweenka kale ee uu qabo mddood; haddii ay

jiraan. Haddiise aysan jirin oo haweeneydii ka dhimatay uu xilo ka lahaa, mid cusub oo ilmahaas rajada ah la korisa ayuu u guursan jirey. Iyada oo kuwaas haysa ayay iyana kuwo kale dhashaa, markaas baana kuwii rajada ahaa dhibaatadoodu bilaabataa!

Badiba siday Soomaalidu rumaysan tahay, aayada waxaa lagu xantaa ilmaha uu ninkeedu dumarka kale ka dhalo ee ay hayso inay gacan-bidixayso ama aysan u roonayn. Ilmahaas iyaga ah, hooyo dhimatay ha ka tagto ama haweeney la furay ha laga reebee, waxay markii ay koraan u badan yihiin inay aayooyinkood ka sheegtaan, siyaabihii ay ula dhaqmi jireenna ku eedeeyaan.

In kastoo aysan dhammaantood sidaas wada ahayn, haddana waxay aayooyinka ku xantaan carruurta aysan dhalin ee kuwooda la walaalaha ah inay hawsha ku badiyaan. Inay



iyaga wax walba u diraan. Gefaf aysan gelin inay u maleegaan. Caano iyo calalis waxa carruurta la siiyo inay iyaga ku yareeyaan. Kuwaas iyo kuwa ay dhaleeni haddii ay diriraanna way u garab-goryeeyaan oo kuwooda ay u hiilliyaan.

Waxaa ka daran dagaal-maskaxeedka kale ee carruurta rajada ahi ay aayooyinka haya qaarkood ka mutaan. Waxaa lagu eedeeyaa ilmaha aysan dhalin inay ka dhaadhiciyaan inay yihiin doqommo wada salleello ah, halka kuwa ay dhaleenna ay ku sheegaan diricyo miiran oo geesinnimo iyo caqli meel dhigtay!

'Maxaa sidaas ugu wacan?' iyaduna waa su'aal meesha ku jirta oo *culimmada nafta* jawaab uga baahan.

Silica iyo saxariirta canugga yar ee rajoobaa uu aayadiis ka mudan karo - waa aayo aan xilkas ahayn haddii ay tahaye – waxaa inoo muujiyey

hormuudkii maansoyahannada Soomaalida: Raage Ugaas oo tixihiisii jacaylka ahaa middood ku daray:

1. Sida inan yaroo hooyadeed aakhiruu hoyatey
2. Oo aabbaheed aqal mid kale meel illina seexshey
3. Hadba waxaan la urugoonayaa uurkutaallada e!

* * *

Sheekooyinka gacan-bidixaynta aayooyinka ku saabsan waxaa ka mid ah middan soo socota ee la weriyey inay dhex-martay wiil yar oo rajay ah iyo aabbihiis. Waxaa la yiri: inan yar oo gabannimo ku rajoobey ayaa aabbihiis wuxuu u geeyey haweeney kale oo u dhaxdey. Meesha la joogaa waa miyi, waxa la haystaana waa caanaha oo maalintiiba laba-saddex jeer carruurta la siiyo. Waa sed la yaqaan oo canug waliba og yahay goorta la siin doono iyo tirada ay le'eg yihiin. Rajaygii wuxuu dareemay



caanaha ay aayadiis siisaa, maalinba maalinta ka dambaysa, inay soo yaraanayaan. Haruub kala baran ama qar-madoobe ah ayay isaga ku taagtaa, halka kuwa ay iyadu dhashay haruubkoodu uu milaalan yahay oo caanaha ku jira xoortoodu ay meel fag ka muuqato!

Rajaygii wuu fekarayey. Wax buu maamiyey. Wuxuu falo ayuu garan waayey. Hadduu iskala hadlo wuxuu ka baqay inay aayadiis disho ama ay ilmaha ku dhex-caydo, dabadeedna ay ku oriyaan. Wuxuu ka cabsaday inay ku ceebayso inuu hunguri badan yahay amaba uu cir weyn yahay; labadaas tilmaamood oo, yar iyo weynba, Soomaalidii hore ee reer-miyiga ahayd in lagu sheego aysan jeclaan jirin.

Galabtii dambe ayuu u tegey aabbihiis oo duleedka reerka meel ah awr uu soo hooyey ku

dabraya. Wuu u dhowaadey, odaygiina intuu madaxa u salaaxay ayuu weyddiiyey waxa uu rabo. Kolkaas buu ku yiri: "Aabbow, wax aan adigana wax kaa dhibin, anigana wax ii ah, aayaday ma ii oran?!"

Culayska hadalka isaga oo la yaabban ayuu odaygiina la soo boodey: "Oo waa maxay?" Kolkaas buu rajaygii ku jawaabey: "Wiilka haruubka u buuxi ku dheh!"; taas oo noqotay maahmaah la soo qaato kolkii laga sharqamiyo rajay waxa aayadiis ka haysta!



# I V

## Maansada & maahmaahda

Taxanahan qaybtiisii koowaad sidii aan ku soo xusay waxaa jira meelo maahmaahdu ay maansada ka salsallowdo sida qaafiyadda iyo habdhaca. Taas ka sokow, waxaa jira xiriir kale oo ay labadu leeyihiin; kaas oo ah hal-abuurrada Soomaalida oo in badan maahmaahaha caanka ah maansadooda ku darsada.

Sidaynu og nahay, geedjoogga ama geed-ka-hadalka doodaaga ahi wuxuu hadalkiisa ku badiyaa maahmaahiba maahmaahda ay ka quluud iyo murti badan tahay. Wuxuu taa uga gol leeyahay ujeeddada dooddiisa in madaxa loo ruxo, lagana rumaysto.

Tabtaas oo kale ayuu marmarka qaarkood hal-abuurkuna maahmaahda u adeegsadaa; isaga oo taas ka filanaaya, 'waa runtiis' dadka kolba maansadiisa dhegeysanayaa inay yiraahdaan, dabadeedna farriimihiisu ay maankooda ku xasilaan.

Inta badan, hal-abuurku maahmaahda oo sideedii ah tixihiisa kuma daree, wuu farsameeyaa. Mar wuu furfuraa oo macnihii ay xanbaarsanayd ayuu ku sheegaa erayo uu leeyahay, marna gogoldhig gaaban intuu ka hor-mariyo ayuu iyadii oo la garanaayo markhaati ka dhigtaa. Sideedana waa la kala adeegsan og yahay oo gabayaaga farshaxanka ahi maahmaahda ayuu tixdiisa ku mili karaa, dabadeedna, aadba ha loogu fiirsadee, waa la kala sooci kari waayaa, markaas oo waxa oo idili ay noqdaan curis uu isagu leeyahay.

* * *



1. Aan u horraysiiyo maahmaahda caanka ah ee ay Soomaalidu tiraahdo, 'doofaar ficil la'aan baa loo cadaabaa', hase ahaatee sidii ay maansoyahannadu u adeegsadeen inta aanan hoos ugu daaddegin, bal doofaarka qudhiisa aan erayo ka iraahdo. Waa nafley jaadad badan ah oo, muslinka iyo Yahuudda maahee, dadka kale uu xoolo ahaan u dhaqaalaysto; kan Soomaaliya joogaa wuxuu leeyahay guud yar iyo gano waaweyn, kolkuu ordaayana dabada ayuu kor lig u siiyaa. Dadka qaar 'karkarre' ayay u yaqaannaan, qaar kalena waxay ugu yeeraan khaansiir oo ah eray afka Carabiga ka soo jeeda.

Hilibkiisu muslinka waa ka xaaraan; taasina waxay cuskan tahay suuradda 5d ee quraanka kariimka ah aayaddeeda 3d, halkaas oo uu noolahaasi ku xusan yahay, isaga oo ka mid ah

saddex iyo toban waxyaabood oo inay xaaraamoobeen iskummar uu Eebbe-weyne aadanaha u sheegay.

Malahayga, xaaraantaas uu yahay ayaa doofaarka iyo Soomaalida muslinka ah isnacsiiyey. Aad ayuu reer-miyigu u neceb yahay, isaga oo raxan ah markuu ka soo hor-baxana way dhagxiyaan, cayradana ugama tuuraan. Nacaybkaasi wuxuu Soomaalida geyeysiiyey adduunka inta la joogo noolahaas inay hagardaamo ugu dedaalaan, agahoodana ka dheereeyaan. Ka sii darane, aakhiro haddii la tagona, waxay ugu dardaar-weriyaan in la naari doono oo sida ma-kastada kale aan isaga carcaraafka lagu hayn doonin!

Maxayse, tolow, arrinta dambe u cuskadeen oo daliil ah? Jawaabtu maahmaahda ayay ka muuqataa. Siday qabaan waa ficil li'idiisa sababta uu cadaabka ku galabsaday, halka wax-



ma-garatada kale ay ka bedbaadi doonto. Taas si ay inooga dhaadhiciyaanna waxay sheeko-yaqaannada Soomaalidu ku warramaan laba jeerba ficil li'ida doofaarku inay caadyaal tahay, cid walbana ay u muuqan karayso.

Marka hore, kama ficiloodo dheddigga isaga u asoollan ee oorida u ah haddii doofaar kale uu ka soo damaaciyo, kana kaxaysto.

Marka labaadna, isaga oo raxan ah haddii ku' ka mid ah dugaag kala haro, inta kale uma diirto, dibna uma dhugato, wayna isaga cararaan, kii oo la hiigaayo, hiilkoodana u cabaadaya.

Soomaalida oo ah bulsho toltol ku dhisan, had iyo jeerna u dagaallantaa waxay aad u tixgelisaa ficilka iyo isu-soo-hiillinta, qofkii laga waayona waxay ku maleeyaan inuu dabeecad doofaar leeyahay!

Sidaaas darteed, iyaga oo macnahaas maanka ku haya ayay maansoyahannada Soomaalida qaarkood maahmaahdan ugu soo darsadaan tixahooda, mar walba oo keli ama koox, ay cid kale ficildarro ku haaraamayaan.

Samatar Baxnaan oo ahaa gabayaa da'dii hore si walba ugu tirsan, hase ahaatee isaga oo aad u cimriyey dhowaan soo gaarey, geeriyoodeyna sannadkii 2000 ayaa wuxuu maahmaahdaas ku darsaday gabay uu tiriyey. Wuxuu gabaygaas u tiriyey Cismaan Baxnaan oo walaalo ahaayeen.

Laba dumar ah oo raggii qabi jirey ka dhintay ayuu Samatar iska dabo-guursaday, isaga oo aan dumaashooda lahayn. Taas o kalena Soomaalidu waxay u taqaan dumaal-dhac, xeerar bayna ka leedahay. Haweenkaas oo kale hadba dumaashooda ragga iska leh ayaa la



siiyaa xoolo samirsiis ah, waxaana looga qaadaa, isaga oo aan gar u lahayn, kolba kii guursada. Labada jeerba, guurtidii garta naqday waxay Samatar ku xukuntay inuu bixiyo geel ganaax ah. Isna wuu yeelay, dhaqan ahaanna, sidaas bay dumarkii ugu xalaaloobeen.

Waxaase jirtey intii aanu xoolahaas bixin inuu u tegey Cismaan oo walaalnimada ka sokow, arrimaha guurka iyo ganaaxaba ay xeer ka lahaayeen, inay iska kaaliyaanna uu axdi uga yiil. Wuxuu ka durraantay geela lagu xukumay inuu la bixiyo; taasoo markaas aanu Cismaan ka garaabin.

Ha yeeshee gugii xigey ayuu mar kale isla sheekadii ula tegey. Wuxuu weyddiistey inuu wax ku soo celiyo, isaga oo weliba abaal hore ku tirsanaayey, lana bixiyey geel xaal ah oo lagu xukumay, jeer Cismaan qudhiisu haweeney rag

kale u doonnanayd uu ka guursaday. Moogganna, siduu Samatar ku warramay, wuxuu Cismaan soo siiyey hal duq ah oo badho ah oo naasaha, horaaddada mooyee, aan dambeeddo lagu ogeyn! 'Debec' baa la oran jiraye, hashii nirig bay dhashay, waxaana la isu daayey iyada iyo hooyadeed oo cid kale caano uma doonan jirin.

Maalintii dambe ayuu Samatar Debec u gabyey. Wixii ay ahayd ayuu ku tilmaamay, ujeeddaduse iyada way dhaafsiisnayd oo Cismaan buu tixda ula dan lahaa.

Cismaan qudhiisu taas wuu gartay. Wuu ka carooday, wuxuuna kaga jawaabey tix, hashii uu bixiyey ammaanteeda ka sokow, uu Samatar ku eedaynaayo dumaal-dhaca uu hiddaha ka dhigtay iyo u-hanqal-taagga dumarka aanu mutayaha u lahayn ee dharaar walba uu u tafo-xaydan yahay!



Meersiyadii halqabsiga noqday ee txdii Cismaan ku jirey waxaa ka mid ahaa:

1. Weligaa dumaal kaa fog baad duub u xidhataaye
2. Dadkuna haatan waa yaabban yahay daqaqankaagiiye
3. Danina kuuma keenine adaa doonta eedaha e!

Kolkaas ayuu Samatarna tiriyey gabay aad u culus oo 'nin dellegan' ay bulshadu u bixisay. Dhaqankiisa xagga guurka markuu daafaco ayuu walaalkiis Cismaan wuxuu ku haaraamayaa inuu yahay nin aan walaalnimadu waxba ugu fadhiyin; nin aan ficilba daarin oo dumarka uu dhaca ku helay intii uu ku garab-geli lahaa ka hiilinaaya, rag kalena wax la doonaaya. Wuxuu xusuustay ficil li'ida ay soomaalidu doofaarka ku sheegto iyo maahmaahdii ay ka tiri, kolkaas

ayuu tuducan soo socda gabaygii ku darsaday. Wuxuu yiri:

1. Daaraan walaalkaa ku taal daqarka guudkiisa
2. Waa loo daboolaa inaad danaqdo waa ceebe
3. Nimankaynu kala duufney baad igu diraysaaye;
4. Haddaad sida Darwiish iyo Amxaar dila ku sheekaysey
5. Duri iguma tarin hooyaday dahashadeediiye
6. Doofaarna ficilkaagu waygala dambeeyaaye!

* * *

3. Mar kale isaga oo maahmaahda doofaarka xusuusan ayuu Samatar u gabyey rag uu isku hallaynaayey oo goortii uu hiilkooda u baahnaa u soo gurman waayey, dhibaatadii uu qabeyna ku eegtay. Kuwaasna wuxuu ku yiri:



1. Nin walaalki deyrshoon rag kale dibed ku sooraynin
2. Oo aan shisheeyaha deyeyn uga darraanaaya
3. Diintiyo shareecaduba waa wada dulleeyeene;
4. Doofaar cadaabkii waxaa loogu dalaq-siiyey
5. Ay ula derseen Reer Fircoon derajo loo waaye
6. Oo loogu daayimay markuu diidey ficilkiiye!

* * *

3. Sida Samatar Baxnaan, waxaa jira maansoyahanno kale oo iyaguna dabuubihii ay bandhigayeen marag uga dhigtay maahmaahdii ahayd, 'doofaar ficil la'aan baa loo cadaabaa', dabadeedna tuducyada tixahooda ku googgooyey.

Raggaas waxaa ka mid ah Aadan Yuusuf oo Aadan-carab loo yiqiin, ahaana gabayaa weyn

oo dhowaan geeriyoodey. Isaga oo iska rogaaya eed ficil la'aan daarran oo xagga Samatar ka soo gaadhey ayuu tiriyey gabay uu maahmaahdan u adeegsaday. Waxay ahayd jeer la dhacay rag isaga magan u ahaa baabuur ay lahaayeen; markaas oo uu Samatar u soo gabyey, kuna eedeeyey inuu ka baaqsaday halkii uu ka filaayey oo raggii aabiga kula tegey uu gaarigii ka soo dhicin waayey.

Dabadeed, Aadan oo qaadan kari la' in lagu maleeyo ficil-darradii uu doofaarba ku naar-mutay ayaa tiriyey tix jawaab ah oo uu isku daafacaayo. Waxaa meerisyadeeda ka mid ahaa:

1. Isagaan dembaab kale samayn 'digo qod' mooyaane
2. Doofaar hinaasiyo markii ficilba loo diidey
3. Waxa loo diyaarshaa la yiri dabaqa naareede!



4. Marna anigu roob kuma dardhado doog iyo abaare
5. Cidna maganta kuma duudsiyee waa ka diriraaye.

* * *

4. Gabayaa isna Khaliif Sh. Maxamuud la oran jirey oo bilawga 1900 iyo siddeetannadii geeriyoodey ayaa ka mid ahaa hal-abuurrada sida farshaxannimada leh maahmaahdan markhaatiga uga dhigtay. Gabay dheer oo dhalliil iyo guubaababa xanbaarsan ayuu u diray niman uu gurmadkooda ku tashanaayey, hase ahaatee u soo dhaqaaqi waayey. Markaas buu ficil la'aantooda iyo midda doofaarka lagu sheego inta isku maseeyey wuxuu yiri:

1. Meel daris leh doofaarku waa duul walaalo ahe

2. Mid haddii dhurwaa dawdaboo docaddocaynaayo

3. Uma daqaqamee kiisa kale waa durduriyaaye;

4. Bahalkaas dibnaha buuranoo labada daan weyn leh

5. Digiigixad la'aantiinnu waw daaraf dhowdahaye!

***

5. Maahmaahda doofaarka intaan halkaas ku dhaafo aan ku noqdo Ina-Baxnaan; kuna raaxaysanno mar walba maansadiisa murtidu ku shaqlan tahay. Aan farta ku fiiqo sida quruxda badan ee tixihiisa qaarkood uu ugu adeegsaday laba maahmaahood oo aad ay Soomaalidu u taqaan:

I. Midda koowaadi waa tii ahayd: 'bawdyo rageed midba maalin qaawan' oo ah maahmaah



ina baraysa inay dunidu meerto tahay oo jabka iyo guuladarradu aanay ninna gaar ahaan ugu xukunnayn, barwaaqo iyo baraare joogto ahina aanay mid kale u qorrayn. Maanta qofka ladani berri iskuma hubi karo, haatan kii laallaadana ma aha inaynu u malayno sidiisaas inuu ku waari doono. Sidaas darteed, waxaa habboon inaan marnaba waayaha la isa siin oo kii baraare joogaa uu kan tabaalaysan u gurmado, dhulkana uu ka qaado.

Murtidaas maahmaahdu xanbaarsan tahay isaga oo garawsan ayuu Samatar u gabyey niman ay hilbo ahaayeen oo kol isagu tabaalaysnaa iyagu barwaaqo ku sugnaa; niman uu hiil iyo hooba uga baahnaa; ha yeeshee aan midna ula soo ordin. Nabsiga intuu fadhiga ka kiciyey ayuu ugu dardaarweriyey halka uu maanta joogo inay iyaguna ku dambayn doonaan.

Sidoo kale, wuxuu ku ducaystay goor aan fogeyn nimankaas oo dandarraysani inay u soo baahdaan, iyada oo markaas uu isagu ka soo kabtay dhibta hadda haysata ee ay ku fiirsanayaan. Gabay uu maalintaas tiriyey tuduc ka mid ah oo maahmaahdaas aynu ka aqoonsan karayno ayaa wuxuu ahaa:

1. Bawdada raggaba maalin bay dani bannaysaaye
2. Nin barwaaqo seexdaba wed baan laga bariinayne
3. Idinkoo bukoodiyo anoo baarax nabadeeda
4. Oo aan bogsaday shuushku waa naga baxaayaaye
5. Rabbi waxaan ka beegsanahayaa biligta dayreede!



II. Maahmaahda labaadi waa tii ahayd, 'lafo maroodi iyagaa la isku jebiyaa' oo loola jeedo maalinta la is-hayo, qofba qofkii u dhigmi kara ayaa lagu beegaa. Waxaa kaloo laga yaabaa in loola jeedo: qofba qofkii uu xigo ayaa laga hor-geeyaa, si, labadooda maahee, ay inta kale u bedbaaddo.

Gabayadiisa midkood xilligii uu Samatar maahmaahdan u adeegsanaayey waxaa Buuhoodle iyo agagaarkiisa ka aloosnayd colaad maanso oo la isku ilko-beelay, intooda badan hal-buurradii Reer Ciideedka ahaana ay ka qayb-qaateen. Waxay ahayd horraanta sannadihii lixdannadii qarnigii 20d, labada dhinacna waxaa kala hogaaminaayey Aadan-carab iyo Cumar Cigaal oo midkood walba ay kooxi u sacab-tumaysay.

Samatar oo intii muddo ah aan silsiladdaas wax ku darsan ayaa tiriyey tix uu dhexdhexaad

isaga dhigaayo, ha yeeshee ay dhab u muuqatay inuu ugu hiilinaayey Aadan-carab oo ay xigto dhow ahaayeen. Wuxuu Aadan ku tilmaamay libaax ba'an oo Buuhoodle oo idil looga cararay, isaga Samatar ah mooyee cid u babac-dhigi kartaana aanay jirin!

Maansoyahannadii ay is-hayeen intuu u bajiyo oo weliba biirebbiire ku wada sheego ayuu haddana kula talinayaa aarkaas hamaansaday inay naftooda kala baxsadaan oo, isaga oo qura ayuun baa u bareeri karee, ay labadooda isu daayaan.

Arrintaas gabaygii uu ka tiriyey tuduc ka mid ah oo maahmaahda *lafo maroodi* uu ku shaqlay ayuu ku yiri:

1. Bawdada maroodiga markay bedowdu dhuuxayso
2. Ma burburiyo nabarkii kalee bidixdu qaaddaaye



3. Biixida tagoogada horaa lagu budeeyaaye
4. Ogow beloba beladii xigtaa la isku beegaaye!

* * *

6. Sannadkii 1979kii dunida qaybteeda Bariga Dhexe loo yaqaan ayaa waxaa ka dhacday arrin lala yaabay oo, jeer ay caddaatay ka hor, in la rumaystaa ay adkayd. Waxaan u jeedaa 'kacaankii dadweyne' ee ka qarxay dalka Iiraan; Shaahii dhulkaas xukumi jirey kacaankii lagu xididdo-siibay; kacaankii Al-Imaam Khomeyni iyo dadweynihii taageersanaa ay duhur cad maamulkii kula wareegeen, iyaga oo aan xabbad qura ridin, dhibic dhiig ahna u daadin!

Gabayaaga Reer-Jabbuuti ee la yiraahdo Xaashi Cabdillaahi Orrax ayay dhacdadaasi ka fekersiisay, dabadeedna sababta ay ku

suuraggashay inoo macneeyey. Isaga oo markaas ku jirey xabsi dalka Jabbuuti ku yaal oo Muluxle lagu magacaabo ayuu gabayaagu arrintaas maqlay.

Kolkaas buu la ashqaraaray wadaaddo iyo dadweyne aan hub wadani siday shafka ugu dhigeen, ugana saayid-caleeyeen boqorkii boqorrada ee xoogga iyo xirribtaba sheegan jirey. Wuxuu la amankaagay sida looga adkaaday, shaahii la moodaayey, tiisa ka sokow, awoodda Reer Galbeedka inuu ku gaashaaman yahay. Sababta wuxuu doondoonoba, wuxuu ka badin waayey inay tahay cadaadiska oo, ugu dambaysta, ummadda lagula kaco geyeysiiya inay baqi weydo oo cabsiduba ay dubaaqeeda ka tiranto!

Waxaa ku soo dhacday maahmaahdii ahayd, 'dheriga maxaa karka ka keenay? Saa la ye



kulaylka'. Dabadeed, wax ugu wacnaaba, isaga oo faraxsan ayuu maalintaas waxa uu tiriyey tix ay maahmaahdaasi ka dhex-muuqato oo, sidaan soo sheegay, layaabka dhacay sababtiisa uu inoogu sheegaayo. Wuxuu yiri:

1. Nin keyfiyo nin kiin[8] sheegta oo kaadso laga waayey
2. Iyo koob madow inuu kabbado kibis nin loo diiday
3. Kabooliyo nin kibir saaqay baa loo kifaaxtamiye
4. Karka dheriga la ye waa kulayl waxa ka keenaaye!

....taasina sidaas bay ahayd.

* * *

7. Had iyo jeer waxaa hagaagsan amaba ay ceeb la'aantu ku jirtaa wixii la wada leeyahay

8- Kiin: eray afka Ingiriiska ka soo jeeda oo la macne ah 'boqor'.

cidda markaas gacanta ku haysaa inay iska ilaaliso; inaanay xalaalaysan oo si gaar ah ugu tagrifalin. Maxaa yeelay isha ayaa lagu wada hayaa oo kii wax bursada way fududdahay in lagu ogaadaa. Maalintaas ama sannadkaas haddii aan lagu garanna, waxay u badan tahay maalmaha iyo sannadaha xiga in lagu garto; markaas oo dadkii uu waxooda ka sagsaagay ay farqaha iska laallaadiyaan.

Si kasta wax ha u daboolee, mardaddabaanka ammaanada loo dhiibtay isdabo-mariyaa ma qarsoomo. Noloshiisa iyo midda qoyskiisa ayaa laga gartaa, dabadeedna fagaare-ceebeed inta la soo joojiyo ayay cid waliba wixii ay ku lahayd ku qaan-nabtaa!

Arrinta sidaas ah waxay Soomaalidu ka leedahay maahmaaho aan yarayn, waxaana ka mid ah midda la yiraahdo, 'macal-cune muuqan doonee'. Maahmaahdaas ayaa 1980kii



isla Xaashi Cabdillaahi uu gabay ku darsaday, isaga oo weli xabsiga Muluxle ku sugan. Wuxuu ahaa gabay uu ugu dardaarwerinaayey rag uu u haystey hanti la wada leeyahay inay ka dibbireen. Goor ay noqotoba in lagu ogaan doono isaga oo raggaas ku cabsi-gelinaayey ayuu yiri:

1. Nin ku mamay mud[9] iyo mayraq-geel[10] sararo moofaysan
2. Milliqsade ninkii maalannaas malafsadee ruugey
3. Macal-cune inuu muuqan sow lagama maahmaahin!

* * *

---

9- Mud: hilibka xoolaha cad ka mid ah oo shafka iyo candhada u dhexeeya. Wuxuu isugu jiraa tahar, baruur iyo jiir.

10- Mayraq-geel: saddexda feerood oo sararta geela u hooseeya iyo hilibkooda.

8. Daafaha dunida ummadaha ku dhaqan oo idil libaaxu waxa uu yahay 'astaan geesinnimo.' Boqorka kaynta ayaa lagu magacaabaa, maansada iyo maahmaahda Soomaalidana aad buu ugu jiraa. Geesinnimada ka sokow, waxa ay reer-miyigu u aqoonsan yihiin inuu leeyahay wax-garasho xoogaa ah oo uu dugaagga iyo duurjoogta kaleba dheer yahay.

Ka hor intii aan la reer-magaaloobin oo si dhab ah ay nolosha Soomaalidu xoolaha ugu xirnayd ayay kolkol waxay reer-miyigu la kulmi jireen libaax dool ah oo laga soo xeraysan waayo, dad iyo duunyona huf ka dhiga. Maalin ama laba kolkuu maqnaado ayuu soo noqdaa oo wixii uu arkoba warjeefaa. Kolkaas baa mararka qaarkood waxaa is-urursan jirtey koox dhallinyaro ah oo inta raad-qaadda duljoogsan jirtey neef uu xalay dishey hilbihii uga haray



isaga oo barkan. Fallaaro maliidaysan ha siteen ama rasaasi shakadaha ha uga buuxdee, inta aanu raqda ka dul-kicin ayaa wixii la haysto lagu asiibaa. Isna markaas ayuu boodaa oo dirir u qaanshaystaa. Waxay, haddaba, Soomaalidu qabtaa, dhaawaca kolkaas gaarey haddii aanu halis ahayn inuu si ulakac ah u abbaaro nabarka ku yaal ninkii iska lahaa; kaas oo, waa yaabe, ragga ku soo duuley uu ka dhex-garan karo. Isagaas ayuu jeenyaha dhexdooda soo gashadaa oo inta miciyaha geliyo isku axmaa!

Arrintaas iyada ah waxay Soomaalidu ka leedahay maahmaahda ah, 'libaax nin ganay iyo nin galladayba og' oo uu ku maahmahi karo meelo kala duwan qof ay waxyeello ka soo gaadhey, ha yeeshee si gaar ah maanka ugu haya waxyeellayntiisa ciddii ugu darrayd amaba u irdo-bixisay.

Haddaba, 1900 iyo dhawr-iyo-labaatankii ayaa waxaa gabay tiriyey nin Reer Xarardheere[11] ahaa oo la oran jirey Faarax Cismaan Kawto; kaas oo dhinacyo dhawr ah ka tirsanaayey gaboodfal badan iyo gulufyo isdabajoog ah oo aan loogu turin. Gabaygii uu maalintaas tiriyey oo *madax-dhul-ka-ceshad* iyo gooddiba isugu jirey intii aanu ka faro-xalan ayay la noqotay inuu carrabka ku dhufto, tabaalaha loo geystey looma wada sinnayne, nimankii ugu darraa amaba halakayntiisa ugu hormaray. Aar dhaawacan inuu yahay ayuu isu arkay, kolkaas buu inta maahmaahdaas xusuustay u adeegsaday tuducyadii gooddiga ahaa ee gabaygiisa. Wuxuu yiri:

---

11 Xarardheere: magaalo ku taal gobolka Mudug oo abuurantay xilligii ay talinaysey Saddanadii Reer Keenadiid ee xarunteedu ay Hobyo ahayd.



1. Libaaxuba nin ganay waa yaqaan guutaduu timide
2. Gibilkiisa nabarkii ku dhaca geyrti loo dhimaye
3. Hadduu soo gadaal-kaco asuu nolol cid gaarsiiyo
4. Gashigiisa wiilkii qabuu foodda geliyaaye!

* * *

9. Soomaalida reer-miyiga ahi waxay kaloo qabtaa libaaxu inuu laba jaad yahay: jaad aamusan oo jaanqaadka mooyee aan wax sharqan ah lahayn. Sida loo joogo ayaa lagu war-helaa isaga oo xoolihii ku dhex-jira, mar horena uu qaar calooshiiba ka soo ridey oo uusku meel walba daadsan yahay. Jaadka kale waa midka hinraagga badan ee kolkuu inta gaajoodo wacdaraha maaggan yahay aan afka isku darin.

Labadaas jaad ee uu libaaxu kala yahay ayay Soomaalida xoolaleyda ahi kala door-biddaa. Kolley haddii aan la hurayn waxay 'roonaan' ku sheegaan midka soo hinraaga oo inta la maqlo laga tabaabushaysto, oodda laga dheeraysto, dab laga shito oo si walba loogu toog-hayn karo. Waxay dhab u neceb yihiin cabaadka xoolaha oo keliya midka lagu dareemo, wixii uu dili lahaana markuu dilo oo qurana la ogaado. Arrintanna Soomaalidu way ka maahmaahday oo waxay tiraahdaa, 'libaaxa aamusan iyo midka dhawaaqa midka amusaa daran' oo loola jeedo cadawga laga digniin-helo ama ay colaaddiisu caddahay inuu ka roon yahay midka qaylo la'aanta kugu soo gala ee, adiga oo aan iska jirin, dhan walba kaa wareema.

Macnahaas maahmaahdu xanbaarsan tahay ayaa waxaa jeclaystay, dabadeedna gabay ku



darsaday maansoyahanka caanka ah ee la yiraahdo Cabdullaahi Macallin Axmed oo 'Dhoodaan' ay Soomaalidu ku garan og tahay.

Ujeeddadiisu waxay ahayd dad uu markaas hogo-tusaalaynaayey inuu u kala dooro laba qaran oo ay ku dhex-jireen, isaga aragtidiisa, midka u roon ee inay dhinaca saaraani ay u eg tahay. Maahmaahdaas labada libaax isaga oo dooddiisa iyo taladiisa markhaati uga dhiganaaya ayuu yiri:

1. Haddaan reerka deyrku u adkayn dagagar mooyaane
2. Libaaxii dinnaahshee ciyaa waaba kuu digaye
3. Markaasaad duddada oodataa oo dab shidataaye;
4. Marse hadduu duleed kaaga yimid diilalyona hayso

**5. Isagoo dibnaha kaa xidhoon maalka didinaynin**

**6. Hurdo-dakharta leylkiya iyo duhurka mooyaane**

**7. Intaad dibedda joogtaba hadduu soo daf odhan waayo**

**8. Oo duunyadii eber ka dhigo amuu dad kaa laayo**

**9. Labada aarka dalandoolayee aamusaa darane[12]!**

*** * ***

**10. Ragga sheegta falaadka libaaxa iyo dhaqankiisa inay wax badan ka og yihiini waxay ku sheekeeyaan marmar badan inuu bahalkaasi**

12- Dadka uu gabaygan kula hadlayaa waa kuwa Soomaali-galbeed. Libaaxa aamusan wuxuu ula jeedaa dawladda Soomaaliya, midka hinraaggiisa la maqlona Itoobiya oo ay isaga la tahay inay dadweynaha gobolkaas u roon tahay.



**maagga dadka u dul-qaato. Waxay sheegaan kolkol halka uu joogo inta lagu soo doonto oo weliba la tuurtuuro inuu haddana goobtaba isaga dhaqaaqo, isaga oo aan umlin, wixii lagu falayna aan ka xafiif-qaadan.**

**Hase ahaatee, haddii aan intaas looga harine, la sii dabo-galo sidii lagama fisho, waana la eedaa. Sidaas daraaddeed, Soomaalidu waxay ku maahmaahdaa, 'libaax laba geed lagama wada kiciyo' oo ah murti ina baraysa inaan la isku hallayn karin dulqaadka hore ee qofka awoodda badan lihi uu muujiyo markii lagu gardarroodo ama wax aan qaban lagula kaco.**

**Samatar Baxnaan oo rag uu dhawr jeer gardarradooda ugu dul-qaatay u gooddiyaaya, libaax maaggiisa lagu rakaatayna iska dhigaaya ayaa gabay uu tiriyey wuxuu ku daray:**

1. Dirrimihiyo kaymaha haddii dacaddi loo dhaafsho

2. Dugsiguu gelaayiyo haddii duurka laga saaro

3. Dib buu shicibka ugu soo noqdaa aarka daallanuye!

* * *

11. Libaaxa aan ka gudubno, soona qaadanno maahmaahda Soomaaliyeed ee ah, 'gacmo wadajir bay wax ku gooyaan.' Waa maahmaah dhiirri-gelinaysa midnimada iyo in koox ahaan wax loo qabsado intii keli-keli iyo nintooxsi wax lagu qabsan lahaa.

Waxaa isna maahmaahdaas adeegsaday oo si aad u qurux badan uga soo saaray murti ay Soomaalidu badiba taqaan gabayaagii Reer Burco ee la oran jirey Cab dillaahi Muuse[13].

13- Cabdillaahi Muuse oo geeriyoodey bartamaha 1900 iyo toddobaatannadii qarnigii 20d waxa uu ahaa afadii u dhaxdey gabayaagii uu tiriyey tixdii cayda ahayd ee ka bilaaban jirey:

*"Naag yahay dannood baa u weyn harada Doolloode!"*



Isaga oo malaha rag uu dhalay amaba ay xigto ahaayeen waaninaaya ayuu Cabdillaahi tiriyey gabay uu ujeeddadiisa maahmaahdan tiir-dhexaad uga dhigay.

Markiisii hore inuu le'ekaaba, waxay Soomaalidu ka qabsatay saddexdaan meeris ee caanka noqday. Waxay ahaayeen:

1. Is-taageerid bay laba gacmood tamar ku yeeshaane

2. Tiska[14] waxa laga qaadaa markay tiirisaa bidixe

3. Hadday midigtu keli taagan tahay tahar ma goyseene!

* * *

12. Maansoyahannadii hore ee magaca weyn lahaa, maahmaahda Soomaalidana u markhaati doontay waxaa ka mid ah gabayaagii Reer Hargeysa ee la oran jirey Faarax Nuur.

14- Tis: ood la gooyey oo is-haysata; jebis.

Muddo dheer ayay Faarax isu gabyaayeen maansoyahankii isna caanka ahaa ee magaciisu ahaa Qawdhan Ducaale Suldaan. Waxay ahaayeen laba nin oo isku beegmi karey, geeridoodii ka dibna inooga tegey 'silsilad maanso' oo hodontooyada suugaanta Soomaalida wax badan ku soo kordhiyey.

Maalintii dambe ayaa waxaa Faarax Nuur loo keenay gabay loo soo tiriyey, hase ahaatee aan xagga Qawdhan uga imaan. Wuxuu ahaa gabay ka yimid inan dhallinyaro ah[15] oo ay Qawdhan isxigeen, ayna muuqato inuu labada gabayaa u kala hiilinaayey.

Faarax Nuur waxaa, malaha, ka degi weydey inankan yari sida uu ugu soo dhiirraday oo weliba tix ay afxumadu muush ka tahay uu ugu soo mariyey. Kolkaas buu isweyddiiyey: bal

15- Waxaa la oran jirey Ina-Warfaa Suldaan.



haddaan ka weynahay, bal haddaan ka gabaysanahay oo geyiga oo idil magacayga lagaga haasaawo, bal haddaan ahay af-ku-leeble daymadiisu aanay dhulka dhicin, bal intaasba inaan ahay haddii muran ka taagneyn, waa axdare, sidee inankan yari ii soo salooshay, ma mid ay xigaaladiisu nacday baa!?

Wuxuu xusuustay maahmaahdii ahayd, 'gal dad-liqa ula baa lagu dayaa' oo loola jeedo ballida iyo harooyinka ay biyuhu ceegaagaan la iskama galee, horta waa la iska hubiyaa. Si aaan loogu hafan, moolkooda ayaa la sugtaa, ul dheerna waa la isaga hilaadiyaa. Faarax waxa uu isu arkaa inuu yahay *gal dad-liq ah* oo inankii u soo gabyey, ogaal la'aan, uu ugu soo dhex-dhacay!

Gabay jawaab ah oo uu tiriyey ayuu ku bilaabay murtida shishe ee ay maahmaahdu ina

barayso, ahna inta aan halista madax-madax la isugu tuurin in la dhudhumiyaa inay wanaagsan tahay. Wuxuu yiri:

1. Gal dad-liqa ul baa lagu dayaa laga dambeeyaaye

2. Weligiinba ceel dawlis laad dalaq tidhaahdaane

3. Dirkii kula dhashiyo aabbahaa kuguma daayeene

4. Malaa miduu Warfaa[16] dayriyoo daahan baad tahaye!

5. Aarkii Daboolaan[17] ahoon dibedda joogeyne

6. Duddada geela wiilkaan sidii dawri kala boodi

16- Warfaa: inankii Faarax u soo gabyey aabbihiis.
17- Daboole: magac ay Soomaalidu u bixisay libaax laga soo xeraysan waayey oo waqtiyadaas koofurta Hargeysa joogi jirey.



7. Ama doon yaxaas uga dhacaa waa dad aakhiro e!

Sida muuqata, meerisyada saddexda ah ee dambe waa kuhaan uu maansoyahanku ku halgaadey inankii ku soo dhiirraday. Gabayaagii la oran jirey Cabdi Iidaan Faarax siduu ku warramay, kuhaankii Faarax dhulka ma dhicin, wiilkiina lama uu seegine, wuu la helay!

Waxaa la yiri: goor ay fiid tahay oo markaas geelashii la soo xeraystay ayaa libaax aan cid kale wax yeelini yarkii dusha kag13a dhacay oo geeljirihii kale kala dhex-baxay.

Dabadeed, dadkii dhacdadaas goobjoogga u ahaa in door ah oo ka mid ah ayaa waxay rumaysnayd bahalka inanka la tegey inuu ahaa Faarax Nuur qudhiisa oo libaax isaga soo dhigay; taasoo muujinaysa af-ku-leebnimada iyo

awoodaha dahsoon ee ay bulshada Soomaalidu gabayaaga u oggoshahay amaba u qirsan tahay.

* * *

13. Sidaynu og nahay, hiddaha Soomaalidu wuxuu muddo qarniyo ah ku salaysnaa, welina ka dab-qaataa miyiga iyo hab-nololeedka xoolo-raacatannimo ee lagaga dhaqmo. Habkaas oo ah mid dhib iyo canaab badan waxa uu lagama-maarmaan ka dhigayaa xubnaha qoyska oo idili inay ciidamiyaan.

Waayeelka iyo dhallinyarada ka sokow, carruurtana waa la adeejiyaa. Wiil ama gabar, kuu doono ha ahaadee, canuggu markuu afar-jirsadoba waa lagu tashadaa. Waxaraha ayaa la raaciyaa oo lagu halleeyaa. Waa lagula xisaabtamaa oo hadduu ka seexdo ama si kale u dayaco waa lagu canaantaa, kolkolka qaarkoodna waa lagu dilaa.



Maqal-raacista mooyaane, hooyada Soomaaliyeed ee reer-miyiga ahi si gaar ah ayay dhallaankeeda u adeegsataa. Hawsha hoose ee reerka inta ay kala agaasimayso ayay ciidansataa. Iyada oo xerada ku jirta ama ardaaga fadhida ayay gudaha aqalka wax uga baahataa, kolkaas bay, ma kacdee, gabannada midkood u yeerataa oo 'hebelow sheygaas ii keen' ku tiraahdaa, isna, waa hadduu dhego-fudud yahaye, haddiiba waa ula soo ordaa.

Ha yeeshee, carruurta qudheedu isku mid ma aha. Laba walaalo ah ayaa mid baarri yahay oo waalidka aan innaba hadal ku soo celin, midna uu dhego-adag yahay oo, sida la yiraahdo, dabkaas igu soo dheji' aan lagu karin! Haba dhego-adkaadee, kaas qudhiisa haddana waa la adeegsadaa, gaar ahaan kolka ay carruurta kale maqan tahay oo isaga qurihi uu meesha joogo.

Iyada oo aan rajo badan ka qabin waxa ay u dirsanayso inuu yeeli doono ayay hooyadiis ugu yeedhaa magaciisa iyo mid kaloo kool ah oo ay ku sasabanayso. Waxa ay rabto inay u dirsato markay u sheegto ayuu, waa siday filaysaye, isa soo taagaa oo inta gunuunuco foolkeedaba ka dhaqaaqaa! Iyana ma habaartee way la yaabtaa uun, qudheeduna way isla yaabtaa. Waxayse isu garawdaa marka ay xusuusato maahmaahdii ahayd, 'madax muuqda iyo mindi saawir ah midna lagama samro' oo aan filayo inay tahay maahmaahaha qaarkooda ay xaawaleydu soo kordhisay. Waa maahmaah lagu xusuusto had iyo jeer qof indhahaaga hortooda ka muuqda oo in badan intaad mudatay aad ku hungowdey, hase ahaatee, mar walba intaad is-illowdo aad u hanqal-taagto inuu kuu dan-qumiyo.



Si kastaba ha ahaatee, maahmaahdaasi waxay si wanaagsan ugu shaqlan tahay saar uu tiriyey hal-abuurkii la oran jirey Carays Ciise Kaarshe. Inta aan soo gaarin baa loola dan leeyahaye, wuxuu, Allaha u naxariistee ahaa, hal-abuurkii saarka dhulka ka soo qaaday ee milgada u yeelay. Wuxuu ahaa ninkii meekhaanka gabayga soo gaarsiiyey iyada oo isaga ka hor, xilliyada aaranka ah, ay dhallinyaradu xodxodo iyo caytan oo qura u adeegsan jirtey.

Saar ku magacaaban 'Waa murugee ma og tihiin?' ayuu lixdannadii qarnigii 20d Soomaalida dhab ugu waaniyey. Wuxuu ku waaniyey midnimadeeda, qabyaaladdana wuu ka waaniyey. Wuxuu ku guubaabiyey inay cadawgeeda gaashaan ka yeelato, wuxuuna farta ugu fiiqay inay ku dhaqaaqdo si walba oo ay asaaggeed ula soo sinmi karayso.

Hase ahaatee, meel dhexe kolkuu marayo ayuu iscululubtey. Waxay la noqotay murtidiisu inay dhego awdan ku dhacayso. Waxa uu isweyddiiyey: "Waanadiisii horeba haddii ay wax ku qaadan waayeen, ma tan bay wax ku qaadanayaan, bal maan isaga aamuso?!" Markaas buu xusuustay maahmaahdii ka bilaaban jirtey, 'madax muuqda....', dabadeedna wuxuu yiri:

1. Soomaali aan maan lahayn
2. Intaas maandhooyow iyo
3. Miliix baan ula hadlaa
4. Illaa madax muuqda iyo
5. Mindida tii saawirihi
6. Waqaa kama maarantide
7. Maruun baa loo mohdaa?!

* * *

14. Ragga gabya ee markii ay wax tirinayaan adeegsiga maahmaahda ku falan waxaa ka mid ah Cabdullaahi-dhoodaan gabayaaga lagu magacaabo.



Malahayga, waa dhif gabay uu leeyahay oo aan maahmaahdu ku googgo'nayn; taasoo aad mooddo marar badan inay ka tahay *dhoollo-tusad* uu ku ban-dhigaayo aqoonta dheer ee uu dhaqanka dadkiisa u leeyahay, gaar ahaan dhaqanka reer-miyiga iyo murtidooda darfaha ballaaran.

Dhawr tusaale oo gabayadiisa faraha badan aan ka soo xulay aan u horraysiiyo maahmaahdii ahayd, 'cadawgaa dhuux sagaaraa loogu soo dhaashadaa'. Waa murti inagu waaninaysa darxumada markaas ina haysa inaan qarsanno oo aan cadawgeennu foolkeenna ka daalacan. Si aanu inoogu wiirsan, waa inuusan jileec inaga garan oo markii uu inaga hor-yimaado aan u muujinno dhereg iyo ladnaan aan jirin!

Haddaba, gabay 'Dhugad' la yiraahdo oo 1900 iyo lixdannadii uu Soomaalida ku guubaabinaayey ayuu Dhoodaan maahmaahdan ku soo qaatay, isaga oo weliba ujeeddadeeda shishena inoo sii kala dhig-dhigaaya. Wuxuu yiri:

1. Raggiise aabbeyaasheen dhalaa dhaafay hadal weyne

2. Maahmaahyaday noo dhigeen midaan ka soo dheegay

3. Intaad sacabbadow dhigan lahayd cadow ku dhuudaaya

4. Si aad dhoomo inaad buuxsatood dheregtey kuu moodo

5. Dhafoor xun iyo cadwgaagu yuu dhuubni kaa garane

6. Waxaaba loogu soo dhaashadaa dhuux sagaaro ahe!

7. Markaad hadalku geestuu u dhici sii dhadhamisaanna

8. Dhudhunkeeda taa lama lahayn dheef ka raadsada e

9. Macnuhu waa dhiggaa lama baryee ceeb ka dhawrsada e!

* * *



15. Isla xilliyadaas ayuu Dhoodaan tiriyey gabay isagana uu Soomaalida ku waaninaayey. Tixdaas ayuu waxa uu inoogu muujinayaa sida farshaxannimada miiran ah ee uu maahmaahda maanso ugu rogi karo; iyada oo inay dhib ku tahay aan innaba laga dareemayn. Wuxuu soo qaatay afarta maahmaahood ee kala ah:

1. Dhagax taabasho iyo tuujini waa isaga too;
2. Hal nin la toosani nin la tuur leh;
3. Waano abuur baa ka horreysey, iyo
4. Saddex baa rag ugu liita: ma-tabcade, ma-toshe iyo ma-tashiishe.

...dabadeedna inta isxijiyey ayuu ku soo koobay toddoba meeris oo qayb ka ah gabaygiisii uu 'tusaale' u bixiyey. Wuxuu yiri:

1. Dhagax taabashiyo tuujin iyo inaad tantoobayso

2. Saddexdaa midkaad ula tagtaa waa isugu taage

3. Nin wixii la toosani mid buu tuur la leeyahaye

4. Waanada abuurkaa tirtira oo ka tabar roone;

5. Qofkaan tirinse maalkiisu waa inuu tasoobaaye

6. Maradiisa kaan tolan dhaqsay uga tifmaysaaye

7. Ka tashiilan waayana ma dhalan suu u taajiro e!

* * *

16. Waxay kaloo Soomaalidu tiraahdaa, 'hasha labada geel jecel dhexdoodaa bahal ku cunaa'. Waxaa loogu maahmaahaa, keli ama koox, kolba ciddii aan go'aan adag lahayne, laba dhinac oo xinifi dhex-taal waaba dhinac iska raaca, kuna raas noqota. Cidda sidaas u dhaqanta ayay maahmaahdu u dardaarwerinaysaa, waxayna Dhoodaan ku soo dhacday mar uu u dan lahaa



niman uu barbarrayn ku arkay, malahayga uu jiirkuna u danqanaayey. Kolkaas buu ku yiri:

1. Sarsarkiyo hashii labada geel soof ku wada raacday

2. Ee bahalku seeraha ku diley kama sokaysaane!

* * *

17. Sidoo kale, waxaa iyaduna jirta maahmaah saddexley ah oo la yiraahdo, 'saddex Eebbe waa karaa, mase yeelo: 'Allow dhisan maayee dhal i sii', 'Allow xoogsan maayee xoolo i sii' iyo 'Allow camal-falan maayee ha i cadaabin'

Isla gabaygaas siinka ah ayuu Dhoodaan maahmaahdaasna ku xusay, isaga oo nimankii uu canaananaayey markaas quus ka jooga. Waxaa u muuqatay inay ka soo reeyaani riyo uun inay tahay, ayna u eg tahay saddexda arrimood ee uu Eebbe kari karo, hase ahaatee aanu yeelin, sidaas darteedna aan marnaba dhicin.

## Markaasna wuxuu yiri:

1. Saddexdii la yiri Eebbahay suuraggelin maayo
2. Sancadiinna saawayn kartaa laga saliilyoone!

* * *

18. Cilmiga barbaarinta, in kastoo aanay magacaas u aqoon, haddana Soomaalidii hore wax weyn baa uga bilawnaa. In badan oo ku saabsan hababka korinta dhallaanka iyo kobcinta garaadkooda ayaa laga helayaa suugaanta qaybaheeda kala duwan iyo weliba sheekooyinka hiddaha ee da'iba da'da ka dambaysa ay dhaxalsiin jirtey.

Taana waxaa tusaale wacan u noqon karta maahmaahda ah, 'awrba awrka ka horreeya saanqaadkiisa ayuu leeyahay' oo macnaheeda muuqdaa uu yahay: haddii laba awr ama ka badan la isku xiriiriyo inuu mid waliba yeelanaayo midka ka horreeya saanqaadkiisa; hadduu dheereeyo iyo hadduu gaabiyoba.



Dulucda shishe ee maahmaahduse waxay ina baraysaa cashar barbaarinta ku lug leh oo ah had iyo jeer inay u badan tahay kolba curadka qoyska u soo hor-mara in wiilasha kale ee ka yaryari ay ku daydaan, waaga dambena ay ku dabeecad noqdaan.

Badanaa waalidka ayay maahmaahdaasi ku soo dhacdaa mar walba oo ay arkaan qaar carruurtooda yaryar ka mid ah oo tabta kuwa ka waaweyn u dhaqmaya.

Cabdullaahi-dhoodaan oo maahmaahdaas gabayadiisa midkood u soo daliishadayna wuxuu yiri:

1. Mergi-balaqa awrkee hoggaan lagu makaabbeeyey
2. Ka xidhiidhka laysugu maraye dabo-mushaaxaaya
3. Tallaabadiyo miidaanka socod ways matalayaane!

* * *

19. Dhoodaan intaan halkaas ku dhaafo aan u weecdo rag kale oo iyaguna gabayadooda markii ay ku doodayeen maahmaahda ciirsaday, daliil la cuskan karona ka dhigtay. Bal aan eegno maahmaahdii ahayd, 'khayr wax kaama dhibee shar u toog-hay' oo ah tu' wax inooga iftiiminaysa bulshadii hore ee Soomaalidu dhiilladii joogtada ahayd ee ay ku noolayd.

Waa maahmaah sawir cad inaga siinaysa dhaqan-colaadeedkii si walba bulshadaas ugu dhex-fiday iyo falsafaddii ka abuurantay ama laga dhaxlay. Waa falsafadda inagu guubaabinaysa kala-shakiga iyo qof waliba inuu col kuu yahay ilaa uu caddeeyo inuusan kuu ahayn! Sida ay maahmaahdu ina farayso, ruux waliba waa inuu waran-la-yuur yuurur ahaadaa, waa inuu rikaab-ku-joog ku waabberiistaa, waa in warmaha iyo gaashaankuba ay gacmihiisa ku



negaadaan, mar walbana waa inuu ka digtoon yahay cadow uusan ogeyn bal horta inuu jiro iyo in kale, goor uu soo aaddan yahay iyo afarta jaho tan uu ka imaan doono!

Maahmaahdan, 'khayr wax kaama dhibee shar u toog-hay' ayaa toddobaatannadii qarnigii hore waxaa gabayadiisa midkood ku soo daray gabayaaga lagu magacaabo Axmed Maxamad Shirwac oo 'Dhuuracaso' lagu naanayso. Waxay ku jirtey gabay canaan u badan oo uu ula jeedey nin markaas madax ahaa, isagana ay xigaalo ahaayeen; kaas oo, siduu gabayaagu rumaysnaa, aad uga demmanaa halis ku soo fool lahayd iyo shirqoollo badan oo cadowyadiisu ay u maleegayeen.

Tuduca ay maahmaahdaasu ka muuqato ayuu gabayaagu ku yiri:

1. Ruuxii wanaag kuu taraa samo la taartaaye

2. Kuma-taakuleeyaha ku neceb looma xiro taabe

3. Nimaan kuu tureyn weligi waa la iska tiirshaaye

4. Khayr wax lama tagee wax la yiri belo u toog-dhawre

5. Tub lagaaga soo digey ku joog talo miyaad mooddey?!

* * *

20. Ari iyo ishkinba, xoolaha reer-miyiga Soomaalidu uu dhaqdo iyo siday u kala jecel yihiin markaynu u fiirsanno waxaan ogaanaynaa dheddigoodka iyo laboodka inay dheddigoodka jecel yihiin. Waxay jecel yihiin hashu inay nirig dhasho intii ay qurbac dhali



lahayd, sacu inuu weyl dhalo intii uu dibi dhali lahaa, ri'du inay waxar dhasho intii ay orgi dhali lahayd, laxduna ay nayl dhasho intii ay wan dhali lahayd.

Sababta in la gartaana ma cusla oo waxay daarran tahay tirada guud ee xoolaha qoysku leeyahay iyo caanaha ay ka maalaan oo kordha mar walba oo dheddigga xeryaha ugu jiraana uu kordho. Ganacsiga xoolo-dhoofinta intii aanay Soomaalidu baran, waa 50 sano muddo aan sidaas uga sii badnayne, awrta, dibida, wananka iyo orgida wax weyn laguma fali jirin, in badan oo ka mid ahina reeraha leh intay ku dhex-gabowdo ayay, waa dambe, dar Alle isaga baqtiyi jirtey! Waa run oo way qalan jireen, wayna raran jireen, hase ahaatee tirada joogta ayaa goor walba waxay ka badnayd tirada uu qoysku u baahan yahay.

Sidaas daraaddeed, xilliyada abaaraha iyo biyo-waaga waxay reer-miyigu dhab ugu mintidaan xoolaha kuwooda dheddigga ah bedbaadintooda. Hasha, saca, ri'da iyo laxda ayay, biyo iyo baadba, u buriyaan. Maalinta ceel, iyaga ayay hor-mariyaan, jeer ay wabxaanna laboodku darka ma soo galo. Weylaha iyo ariga doonka ah wixii uu jiilaalku jilciyo, aroor dheer uma kaxeeyaan. Sida dadka ayaa haamo loogu soo dhaamiyaa, halka la deggan yahay ayaana biyaha loogu keenaa oo lagu waraabiyaa.

Xilligaas oo kale dan kama ay yeeshaan dibida iyo orgidu inay oon u go'aan, haddii sabeenaha iyo ceesaamuhu ay u soo doogaan oo xilli roobaad ay naftu ku sinto.

Arrintaas ku saabsan reer-miyiga Soomaalidu siday xoolahooda u kala jecel yihiin waxaa inoo sii iftiimin karaysa maahmaahdii ahayd, 'dibiga



Doollood dhegihiisu wax san bay maqlaan, indhihiisuse ma arkaan.' Oo, tolow, maxaa loola jeedaa?

Wax la yiri, 'maalinta ay kallan tahay oo berri oo kale la shubi doono habeenka ka horreeya, lo'du waa isku wada mid oo dheddigood iyo labood looma kala sooco. Wayeelka iyo dhallinyaraduba waxay ku hawshoon yihiin aroorinteeda iyo uruurinta agabkii lagu shubi lahaa; dar, wadaan iyo dawlis intaba. Rag iyo haweenba, 'lo'da berri goor hore ha la arooriyo' ayaa la isku guubaabiyaa, taasoo ah oraah uu dibigu jecel yahay, habeenkaasna dhegihiisa ku soo noqnoqota. Kolkaas buu, illeen lo'da wuu ku jiraaye, isna farxaa, waaga berigiisana sugi waayaa.

Ha yeeshee, barqadii kolka ceelka la tago ayuu candhuuf dib u liqaa. Lo'da 'darka la gal' markuu maago ayuu wax kale la kulmaa. Kaalinka iyo agihiisaba looma oggolaado,

haddii uu ku soo dhowaadana, sida dugaaggii, baa looga yureeyaa. Kolba sac baa biyaha loogu yeeryeeraa, isagna waa laga celiyaa. Bur weyn bay kurayadu ku hor-joogaan, markuu soo qamaamona geeska ayay baduugaha kaga dhigaan. Isaga oo weli la gees-garaacayo ayaa wixii dheddig ah la rakaadaa oo qabaal loo buuxiyey kolba lagu soo duwaa.

Goor uu oon la golongolay, biyihii ceelkana aan wadaan qurihi ku harin ayaa usha laga daayaa. Dabadeedna, isaga iyo dacda ayaa loo kala tagaa. Weli isaga oo harraaddan ama qarraac ah ayuu lo'dii uu la soo arooray iska dabo-galaa oo la fulaa!

Kolka, wixii uu xalay oo dhan maqlaayey iyo maanta wixii uu arkay sow kaaf iyo kal-dheeri ma aha?!

Maahmaahdaas 'dibiga Doollood', waxaa 1974kii gabay dheer oo uu tiriyey ku darsaday gabayaaga caanka ah ee la yiraahdo



Cabdulqaadir Xirsi Siyaad oo "Yamyam" lagu naanayso. Gabaygaas oo 'Weriye' ku magacaaban iyo weliba laba kale oo ay isku mar soo baxeeni waxay xanbaarsanaayeen dhalliil xoog leh iyo canaan uu u jeedinaayey xukuumaddii Kacaanka ee xilligaas Soomaaliya ka talin jirtey[18].

Tuduc gabaygaas ka mid ahaa ayuu gabayaagu, isaga oo magaca bulsho-weynta ku hadlaya, wuxuu kaga cawday ballan-qaadyadii faraha iyo quruxda badnaa ee madaxdu ay ummadda dhegaha ugu shubi jirtey, hase ahaatee ay waxa yari ka hirgeli jireen. 'Dibigii Doollood' ama 'dibigii Wardheer' isaga oo dadweynaha ku simaya ayuu Yamyam yiri:

---

18- Inta la xusuusan yahay, Yamyam wuxuu ahaa gabayaagii ugu horreeyey ee si bareer ah u weeraray xukuumaddii ciidammada ka dhisnayd ee madaxweyne Maxamad Siyaad Barre uu hogaaminaayey intii u dhexaysey 1969kii ilaa 1991kii. Gabaygaas iyo laba kale oo 'Run dhegeyso' iyo 'Qaran' la kala oran jirey ayuu ku dhalliilay waxqabadkii Kacaanka.

1. Dibigii Wardheer wuu maqlaa weli wanaaggiiye

2. Waxyeellada darkana wuu arkaa tan iyo waaqiise

3. Weylaha lo'dii uma dihnoo waa 'Allow maqane'

4. Waxaruhu mareegtii qabkay kula dhex-waasheene

5. Faras wagaradkiisii go'aan weli ku joognaaye

6. Gogoshii wiriiriga badnayd waa ku hurudnaaye!

* * *

21. Indheergaradka waayaha nolosha u dhuun-daloola mooyee, dabbaalka maalintaas ladani wuxuu moodaa nin kaleba inuu la mid yahay. Markuu dhergoba, wuxuu u maleeyaa dad oo idil inay calooshu u wada buuxdo.



Kulaylka milicda iyo dhaxanta dayro-dhaafyada gabbaad uu ka galo kolkuu isku hubsado ayay la noqotaa cid dibed ku hoyataayi inaanay ifkaba saarrayn! Waxaa ka dhaadhici weyda, isba waa kan faraxsane, dadka qaarkiis waxa ay la il-go'an yihiin ee ay la murugoonayaan! Ninka uu garaadkiisu caynkaas yahay waxa uu Soomaalida xusuusiyaa sheeko waa hore baxday oo lagala haray murti, isaga oo kale, loogu maahmaaho.

Waxay ku sheekeeyeen: xilli abaar gaag-mareebto ahi ayaa geyiga wada saabatay ayaa hogol aad u biyeysani waxay si wacan ugu dul-hoortay jees keligiis meel degganaa iyo, galab-gaabkii, ruumanka ay xooluhu ugu mayracdaan. Waxay ahayd daruur aan meel kale ku di'in, markii ay biyo-dhigtayna aan soo noqon. Hase ahaatee, jeeskaasi isagu wuu ka naallooday oo xoolihii

baa si wacan ugu waraabay, meel walbana xareed bay ka buuxsadeen.

Dabadeed, kolkuu waagii beryey ayaa waxaa dadkii u soo hor toostay duqdii reerka u weyneyd. Waxay indhaha ku dhufatay dhawr jidhaamood oo ay biyuhu ceegaagaan. Kolkaas bay inta rayrrayn la kala badatay, iyadoon is-ogeyn, waxaa Rabbi ka keenay, 'meel waliba daad wararac. Allow mahaddaa!' oo ay ula jeeddey dad oo dhan in xalay roob u da'ay, saakana xareedda meel walba waran lagu wada il-doogsanaayo!

Maahmaahdaas iyo sheekadeeda ayaa 1980kii waxay ku soo dhacday oo jiifto uu tiriyey ku darsaday hal-abuurkii la oran jirey Cabdi lidaan Faarax.

Waxay ahayd silsiladdii maanso ee Deelley la baxday xilligii ay socotey; silsiladdaass oo hal-



abuurro badani ay isaga hal-celinayeen arrimaha dalka guud ahaan, gaar ahaanna qabyaaladda iyo siyaabihii ay u saamaysay nolosha siyaasadeed iyo midda bulsho ee qaranka. Hal-abuurradaas qaar ka mid ah oo ay kala aragti ahaayeen ayuu Cabdi ku eedeeyey hantida ay ivagu haystaani inay ka indho-tirtay dadweynaha faraha badan ee darxumada iyo dandarrada ku nool, gobollada dalkana meel walba ku baahsan.

Raggaas ayuu kala mid-dhigay islaantii inta roobku keligeed u da'ay u malaysay cid kasta oo kalena inuu u da'ay! Wuxuu yiri:

1. Habartii docdeediyo
2. Degelkay ku noolayd
3. Daruuruhu ku hooreen
4. Dadka wada hel mooddoo

5. Daad wadhadhac bay tidhi!
6. Misna talada kuma darin
7. Inuu duub abaariyo
8. Gobol lagu darleefiyo,
9. Degmo lagu harraadiyo
10. Darxumooyin muuqdaan
11. Dirqi-ku-nool u badan tahay
12. Danyartiyo shaqaaluhu
13. Daasad garow ah gadan karin!
14. Malaa talada kuma darin
15. Waase dumare yeelkeed!

* * *

22. Isla maahmaahdaas islaanta ayaa waxaa jiifto ku darsaday hal-abuurka isna caanka ah ee la yiraahdo Mustafe Shiikh Cilmi. Taas ka sokow, wuxuu soo qaatay labada maahmaahood ee iyaguna kala ah, 'carrab qoyani hadal ma daayo' iyo 'maroodigu takarta saaran ma arkee,



**kan kale midda saaran buu arkaa', kolkaas buu saddexdoodiiba maanso u rogey. Wuxuu yiri:**

1. **Dadku waxay yiraahdaan:**
2. **Dibno aan xishoon iyo**
3. **Afka labada daan lihi**
4. **Illeen hadal ma daayaan!**
5. **Wax kalooy ku darayeen:**
6. **Maroodigu ma daawado**
7. **Dusha waxa ka fuushane**
8. **Midka kale diqsiga kora**
9. **Ayuun buu dareemaa!**
10. **Wax kalooy ku darayeen:**
11. **Habar roob ku da'ayaa**
12. **Waxay dunida mooddaa**
13. **In barwaaqo laga degey!**

*** * ***

**23. Miyi iyo magaalo, meel la joogoba, tacabka xoolaha iyo biirinta hantida qoysku waa hawl**

aan fududayn. Waa hawl qof qura xooggiisa iyo xirribtiisa aan ku geli karin, kuna hirgeli karin.

Xilka ugu weyni madaxa reerka oo aabbaha ah ha saarraadee, waa hawl aanu keligiis ka soo dhalaali karin. Waa hawl isla-qabasho joogto ah uga baahan, dhallinyaro iyo waayeel, rag iyo dumar, dhammaan xubnaha uu qoys waliba ka kooban yahay. Badanaa, dedaalka odaygu waxbana kuma toorraado haddii afadiisa iyo carruurta u kacdaa aanay noqon kuwo talooyinkiisa dhego u leh, danaha reerka indho u leh, wixii kolba soo gacan-galana aan ku dheeline, dhaqaaleeya.

Laba barbaar baa iskummar tabar-gala. Dabadeed, way guursadaan oo mid waliba wuxuu dhistaa inan uu isagu doortay ama ay dar kaleba kula taliyeen. Xil culus baa fuulaye, labada mid waliba wuxuu u xusul-duubaa sidii



uu ku yeelan lahaa hanti isaga u gaar ah oo maantaas la joogo reerka cusubi uu naf ka dhigto, berri-ka-maalinna uu u baxsado. Muddo ka dib, labadooda mid walba carruur baa u dhalata; carruur, sida ay u korinayaan, hadday wiilal yihiinna barbaarro noqda, hadday gabdho yihiinna ahaada gashaantimo timo tidcan oo guurdoon ah.

Maalintaas bay labadaas reer ee isku waaga udubkooda la taagey kala hor-maraan. Siday u badan tahay, hodantooyo iyo baraare ayaa waxaa ku naallooda labada nin kii oori firfircoon intuu Rabbi ku beegay uu haddana warasada xilkaska ah ka siiyey. Isaga ayaa bulaala oo hanti adduuni ay u gacan-gashaa, halka uu kii kale ka luufluufo oo, sida la qabo, saboolnimadu ay sed u noqoto.

Macnahaas ayay u jeedeen Soomaalidii hore markii ay suugaanta ku soo dareen hawraarta

ah, 'Ilaahay ninkuu xoolo la maago dadkeed buu siiyaa' oo ah maahmaah isku xiraysa dedaalka odayga reerka iyo, karti iyo xilkasnimoba, xubnaha qoyskiisu kolba tayada ay leeyihiin.

Gabay ay maahmaahdaasi ka dhex-muuqato ayaan ku arkay buug lagu magacaabo: 'Guur iyo garaad' oo uu qoray gabayaaga la yiraahdo Khaliif Ashkir Diini-xoosh. Waa buug ku saabsan hiddaha guurka Soomaalida, ayna ka buuxaan sheekooyin curis ah oo isla arrintaas ku lug leh.

Tix uu qoraagu afka ugu tiraayo Samatar Cawl oo jileyaasha sheekooyinka buugga ka mid ah ayay oraahdani ku jirtaa. Wuxuu yiri:

1. Ninkii maal Ilaahay la rabo inuu mihiibsiiyo
2. Marka hore dadkeeduu helaa waana loo marage;
3. Inta Maxamad iyo Mayran iyo Muuse ii korayo



4. Ama ay mataanaha yaryaru maqasha raacayso
5. Mucsir maahi ee taajir aan muuqan baan ahaye!

* * *

24. Dhaqanka Soomaalida markaynu dib u eegno, waayeelnimadu waxay astaan u tahay garaad dheeri ah iyo waayo-aragnimo kolkii ay murugto loo baxsado. Waxay oran jireen, 'nin da' yari intuu geed ka boodo ayuu talo ka boodaa', hase ahaatee odaygu xaajada waa u miyiriyaa oo hadba tii lagu meelmari karo ayaa loogu irkadaa. Dhacdooyin badan ayuu soo maray, abwaanno door ah ayuu la soo fariistay, guuldarro iyo foolxumadeed ayuu u soo joogey, siyaalihii lagu furdaamiyeyna goobjoog buu u ahaa. Wanaagga nabadda laga helo ayuu garanayaa. Ba'a colaadda loogu tago ayuu yaqaan. Haddii laga dhegeystona, labada midba

waxa laga dhaxlo ayaa u hubban. Wixii ku soo kordhaaba waxay xusuusiyaan wax awel hore uu soo arkay. Markaas buu ka saadaalin karaa dhacdo waliba, shar iyo khayr, wixii ay soo jiidi karayso amaba laga filan karo.

Waayeelku, bulshada hareerihiisa ku dhaqan waayaheeda waa qof wax badan ka og, waxsuu ka sii og yahay waxa isaga naftiisa ku soo kordha ama ka dhaca. Cudur iyo caafimaadba, siduu shalay ahaa iyo maanta sida uu yahay waa qof isbarbar-dhigi kara oo dharaariba wixii ay kala dhacday ogaan kara. In kastoo aqoon dhab ah aanu u yeelan karin maalinta uu uun-aakhiro ku tirsami doono, haddana, isaga iyo xabaaluhu inta ay isu jiraan waa qof malayn kara!

Sidaas ayaa waxaa loogu maahmaahay, 'nin weyni wedkiis waa yaqaan' oo loola jeedo: waayeelku cudurka uu u dhiman doono cudurrada



inuu ka garan karo ama, guud ahaanba, qofka da'da weyni halka ay dhibaatadu uga iman karto inuu si wacan u saadaalin karo.

Maahmaahdaas iyada ah ayaa hees uu curiyey oo miisaanka dhaantada ku samaysan waxaa u adeegsaday hal-abuurka caanka ah ee la yiraahdo Axmed Saleebaan Bidde. Waxay ahayd hees ku jirtey riwaayad uu Axmed sameeyey oo ay Soomaalidu aad u daawatay, lana oran jirey 'Alle'aammin ma iisho[19]'.

Maxamad Yuusuf iyo Seynab Xaaji Cali oo 'Baxsan' ku magac dheer, beryahaasna ka mid ahaa hormuudyadii heesta casriga ah ee Soomaaliyeed ayaa riwaayaddaas xiddig iyo xiddig ka ahaa.

Heesta ay maahmaahdu ka muuqato iyaga ayaa si darandoorri ah isugu hal-celinaayey mar

19- Waxay soo baxday, markii ugu horreyseyna la dhigay sannadkii 1962kii.

ay niyaddoodu sii kala jeeddey oo Maxamad uu daacadnimada Seynab ka shakisanaa, aadna uu u qawadsanaa!

Baxsan oo markaas inta nabsi soo ridey heshiis-doon ah ayaa waxay oranaysaa:

1. Markuu waqtigiisu wacan yahay
2. Wuxuu isyidhaa: adaa wadanoo
3. Dadkuba waayo waa illaawi jiree
4. Ma waa raagtey baa war kaa yahay?

.... ... ... ... ... ... ... ... ... ... ... ...

Kolkaas buu Maxamadna ku gacan-sayrayaa, una sheegayaa inuu yahay nin weyn oo garan kara cidda waxyeellaynaysa oo iyada qudheeda ah!

Kolkaas buu ugu jawaabayaa:

1. Nin weyn waa og yay wedkii dilayee
2. Inaad weecataan warkaagi helee
3. Waraystay ku ogaadey halkaad ku waddoo
4. Haddaad wiiq islayd wax maan noqon!

.... ... ... ... ... ... ... ... ... ... ... ...



- V -

# Maahmaahda dugaagga, duurjoogta iyo halaqa

Maahmaahda Soomaalida waxaa iyana ka mid ah qayb dhan oo dugaagga iyo duurjoogta loo saariyo, inay iyagu curiyeenna lagu been-hawaaso.

Marar badan ayaynu maqallaa iyada oo la leeyahay, '*waraabaa* wuxuu yiri, '*abeesaa* waxay tiri', '*biciid* baa wuxuu yiri', '*gorayaa* waxay tiri', '*dawacaa* waxay tiri' iyo wax la mid ah. Waa la og yahay dugaagga iyo duurjoogtu inaanay aadanaha ku war ahayn oo aanay af-soomaaliga ku hadli karin, iska daa inay ku maahmaahaane!

Ujeeddadu waxay tahay in murti lagula baxo, waxna la isku tusaaleeyo, taasina waa tab-

suugaaneed aan Soomaalida ku ekayne, ummado badan ay la wadaagto.

Mar walba oo maahmaahda jaadkan ah la adeegsanaayo sheeko gaaban oo gogol-xaar ah ayaa laga horraysiiyaa, dabadeedna waxaa la israaciyaa bahalka loo saarinaayo magaciisa iyo maahmaahdii afka loogu tiray. Si loo rumaystona, Soomaalidu kolka ay sheekadaas oo kale marinayso waxay tixgelisaa bahalka maahmaahda iska leh dabeecaddiisa, waxyaabaha ka suuroobi kara iyo fikradaha guud ee ay bulshadu ka qabto.

* * *

Haddaba, dugaagga iyo duurjoogta ay Soomaalidu murtida kula baxdo waxaaa, malahayga, ugu maahmaah badan dhurwaaga oo ah bahalka reer-miyiga Soomaalida ay isugu badiyaan. Wuxuu ka mid yahay dugaagga



tirada yar ee, hilibka mooyee, aan oomati kale ku hanbaasin, geedahana, doog iyo abaar toona, aan afka saarin.

Sidaas darteed, waa bahal mar walba xoolaha reer-miyiga isha ku haya oo Eebbe-weyne saami ugu daray, noloshiisuna ay ku xiran tahay. Abaar iyo aaranba, kama fogaado halka ay xooluhu daaqaan ama habeenkii lagu xeraysto. Had iyo jeer isaga iyo xoolo-raacatada waa u halgan: mar uu isagu raayo oo uu neef kala tago iyo mar ay iyagu raayaan oo ay waxaddooda ka ceshadaan.

Isu-dhowaanshaha dhurwaaga iyo Soomaalida reer-miyiga ah waxaa ka abuurmay fikrado bahalkaas ku saabsan oo maanka bulshadeennii hore ku samaysmay. Giddigoodba, waa fikrado xumo mooyee, aan wax wanaag ah lagu arag! Xagga dhaqankiisa, waxay ku tilmaamaan inuu

yahay wax ay gunnimo dilootey oo hunguri-xumo, diihaal joogto ah iyo quus li'iba lagu ibtileeyey!

Dhaqankaas aysan jeclayn waxay gabarab-dhigaan dhaqan-gobeed ay ku sheegaan libaaxa oo si walba dhurwaaga uga dabeecad geddisan.

Marka hore, inuu dhab u gaajoodo mooyee libaaxu xoolaha iskama laayo, halka uu dhurwaagu, markii ay u dagtaanba, uu ka warjeefo.

Marka labaad, haddii uu ka dhergo, libaaxu raqda kuma dul-negaadee, wuu ka tagaa. Wuxuu u daayaa dugaagga kale ee duleeddada halka uu wax ku cunaayo ka soo dhaguugaya. Dhurwaaguse, xataa haddii uu dhergo, hilbaha hoos yaal kama ag-dhaqaaqo, raxantiisa mooyee cid kale wax ugama oggolaado, ilaa uu lafaha jajabsadana kama dul-tago!



Marka saddexaad, neef uu isagu disho mooyee, libaaxu baqtiga wax ma moodo, umana hawoodo. Dhurwaaguse waa xaab-qaad aan xalaal iyo baqti u kala soocnayn oo wixii uu ka soo kor-dhacoba gaajo u qabato, calooshana ku hubsada.

Dhaqankaas gunnimo ka sokow, xagga abuurtana, dhurwaagu Soomaalida waa astaan foolxumo. Socodkiisa, midabkiisa iyo lugihiisuba waa la silloon yihiin. Ragga kii foolxumo loo qarinaayana magaciisa ayay kiisa ku laraan, kolkaas bay 'hebel-dhurwaa' ku naanaysaan.

Aqoonta dheer ee Soomaalidu ay dhurwaaga u leedahay waxaynu ka garan karaynaa magacyada iyo naanaysaha tirada badan ee ay u taqaan. Inta aannu hubno, waxa uu af-soomaaliga ku leeyahay labada magac ee kala ah: dhurwaa iyo waraabe, waxaase u dheer naanayso sagaal gaaraya oo dhammaantood

tilmaan ka bixinaaya sida uu u abuuran yahay. Waxay kala yihiin: Qaaryare, Ciiro-dambas, Qaar-xabaal, Dhurruq-dhaylo, Ciiro-muruqla', Lug-dhammaajo, Cagey, Huluul iyo Cumar-luglaawe.

Naanaysahaas qaar ka mid ah ayaa laga helayaa qaar ku tirsan hawraar-dhaqameedyada ay bulshadu wada taqaan iyo maansadii hore labadaba; taana waxaynu ku tusaalayn karaynaa saddexdan kala ah: Cagey, Huluul iyo Cumar-luglaawe:

A. Naanaysta *Cagey*: Jiilaalka kolkay tahay oo xoolaha qoyska reer-miyiga ahi ay nacfi-yareeyaan ayay hooyadu caanaha carruurta u tashiishaa. Waxay ku dedaashaa inay si siman ugu qaybiso.

Xerada ayay gashaa, iyada oo sidata haruubbadii ay ariga ku lisi lahayd, yaryarkuna



meel aan oodafada ka fogeyn ayay isa soo tubaan. In fadhida iyo in taaganba, waxay kala hororsadaan kolba haruubka ay soo taagto ee ay caanuhu ku jiraan.

Isku dabeecadse ma ahee, ku' carruurta ka mid ah ayaa kolkaas afka qaylo ku shubta oo oohin iyo dhul-galgalasho isku dara, isaga oo 'hooyo caano i sii' ku celcelinayaa. Ma wuxuu ka baqayaa inay illowdo? Ma hamuun-gorgor buu leeyahay oo sidaniba waa u dabeecad? Mase gaajo xun baa ka dhawaajinaysa?

Wax ugu wacanba, cabbaar hadday iska dhego-tirto ayay marka dambe xaggiisa u soo jeensataa oo habaar aan hoosta jirin oo gacal-cun ah inta ku tuurto ku tiraahdaa, 'iga aamus, caano kuuma hayee, cantaliigso oo *Cagey* ka bariye!' Waaba Cagey iyo caano! Waa 'caano-waa' sarbeeban, saa Cagey iyo caano isma galaane!

B. Naanaysta *Huluul*: Galabnimadii kolka ay geeljiruhu geelasha carraabinayaan ee goleyaashiisa ay ku wadaan way u heesaan, markaas bay tubtu u macaanaataa. Heesahaas ay ku carraabin jireen ayaa waxaa ka mid ahayd tii ay oran jireen:

1. Hulaay bahalkii
2. *Huluul* la lahaa
3. Waa ka 'haw' lehe
4. Yuu ku heerine
5. Horowga carrow!

Bahalka 'Huluul' la lahaa ee hasha lagu cabsiinayaana waa dhurwaaga.

C. Naanaysta *Cumar-luglaawe*: Gabayaagii Darwiishka ahaa ee la oran jirey Ismaaciil Mire oo laba dhinac oo collowdey mid ahaan si dadban ugu garbaynaayey ayaa beri gabay tiriyey. Dabadeed, dhinacii uu rabey inuu u hiilliyo ayuu ku tilmaamay libaax, kii uu ka



jireyna wuxuu, sarbeeb ahaan, ugu sheegay *Cumar-luglaawe* oo, sidaan soo xusay, ka mid ah naanaysaha dhurwaaga. Wuxuu yiri:

1. Curdadkiyo jugleydiyo haddaad cagaleydow yeedho
2. Oo habardugaag oo cammiran cudud laguu siiyo
3. Maroodiga cawaadhsaday hadduu ciidan kugu raaco
4. Wallee *Cumar-luglaawow* libaax kama cod weynaatid!

Sidii aan meel hore ku soo xusay, dhurwaagu waa bahal hilibka oo keliya ku nool oo, haba yaraatee, aan oon kale ku hanbaasin. Markuu inta dhasho dhulka ka kaco ilaa marka uu baqtiyona wuxuu ku raad-joogaa xoolo dagan oo ciddii iska lahayd ay u wadeecaysay.

Gobollada ay degto meelo ka mid ah waxay Soomaalidu dhurwaaga u qaybisaa saddexda nooc ee kala ah:

- *hintifaa* oo ah midka ariga habeenkii markay tahay xerada ugu dhaca;
- *qormo-haalig* oo ah midka geela laaya, iyo
- *cayle-cataatir* oo ah harag iyo maqaar wixii uu arko degellada laga guuro midka ka unuunufa.

Sidaas darteed, ma aha in lala yaabo mar walba maahmaahaha dhurwaaga laga sheegaa haddii ay ku wareegaan halganka joogtada ah ee uu ugu jiro helitaanka hilib uu ku noolaado.

## Maahmaahaha dhurwaaga:

1. Dhurwaagu, xilligii la joogoba, intaas wuxuu jafayaa dhul qodaxdu sariiran tahay,



dhul dhagax iyo dul miiran ah; dhul cagaag badan oo ciddiyaha ka dhilqiya, dubkana ka murxiya. Hase ahaatee, uma fariisto, saa cidina uma maqna, umana xil-qabtee!

Jarmaado iyo boqoole, carraabo iyo guureba, waxa uu ku qasban yahay inuu socod ku jiro. Foog iyo fiidba, wuxuu u tafo-xaydan yahay, jiir iyo caddiin, siduu hilib ku heli lahaa; si aanay nafta u kala dhaqaaqin.

Haddaba, maalin maalmaha adduun ka mid ah ayaa waxaa ugaarsi u soo kallahay dhurwaa duq ah oo toddobaadkii hore oo idil ku sari waayey. Cadduun ruubad ah oo kulayl badan ayuu dhex-jaqafsanayaa, suudiga daraaddiisna kolba cagaha ayuu ciidda kala boodayaa.

Barqo-harraacdii kolkay tahay ayuu daaley. Tallaababa wuu qaadi kari waayey. Dabadeedna inuu nasto ayuu tashigii kaga dhammaaday. Geed

qurac ah harkiis intuu ku leexday ayuu iska hiraanhiray, wax yar ka dibna cagihiisii ayuu hoos u eegay. Mase maxaa dhiig ka da'aaya! Maxaa qodax ku mudan? Faraha, suulasha afarta ah iyo cirbaha; inta dhulka la dhigo meel waliba way haaraysaa. Xubin waliba way dhaawacan tahay!

Kolkaas buu hammiyey. Wuxuu naftiisa kula sheekaystay inuu ku rayn lahaa haddii uu heli lahaa saydhada iyo cagaagga wax ka xigsada oo sida dadka kabo loogu toli lahaa. Haddana wuu isla yaabay. Wuxuu garan waayey sida ay fikraddaniba ugu soo dhacday. Wuxuu xusuustay inuu dhurwaa yahay oo cagihiisa dhiigga ka da'aaya aan cidina dan iyo daarad ka lahayn.

Dabadeedna, isaga oo ku raalli ah, waxa uu yahayna aqoonsan ayuu iska hilhishay oo inta hortiisa u dhaqaaqay ku tiraabay, 'haddii kabo



la ii tolona alxumdulillaahi, haddii aan la ii tolinna Rabbil-caalamin!' Taasina waxay noqotay maahmaah uu xusuusto wax inuu helo uu ku fiicnaan lahaa qof loo diiday ama laga hagraday, isla markaasna naftiisa ku dhiirri-gelinaaya waxaas uu waayey inaanu u ranbasin, dantiisana aanu uga harin.

* * *

2. Sida laga yaabo dad badani inay u haystaan arrintu ma aha oo dhurwaagu mar walba geesi ma aha. Xoolaha haddii uu soo weeraro, reer-miyigu way kula diriraan, wayna ka dhacsadaan. Haddii lagu maahmaahay, 'libaax nin aan aqoon baa lax ka rita', dhurwaagu waa ka duwan yahay oo, lax iyo ri'ba, hadduu wax kala tago way ka dhigtaan. Dabadeedna, halgaad iyo dhagax siday ugu madayaan ayay *dhulow-geedaale* uga soo haraan, isaga oo diihaalkii uu qabey daalna ugu kordhay!

Taasi inay run tahay waxay Soomaalidu daliil uga dhigataa dhurwaagii ariga mayracanaaya u soo gaatamay ee, ido iyo riyoba, markii ay dareemeen ay dhagac yiraahdeen, cagahana ay wax ka dayeen. Dhinacii uu arigu u diday ayuu isna u afro-qaaday, hase ahaatee, wax yar ka dibba, si kedis ah ayuu kob cidla' ah isu taagey oo hortiisa ku dhaygagay.

Tolow, maxaa u muuqday? Waa lax shilis oo arigii diday ka hadhay, dhinaciisana u soo cararaysa! Intuu yaabay oo amankaag dhammeeyey ayuu si degdeg ah dhabarka u jeediyey oo jahadii uu ka yimid u farandulleeyey, iyada oo laxdiina ay ka dabo-jaran tahay, welibana ay ciyayso!

Show, isagu ma ogee, laxdu way indho la'dahay? Show arigeedii meel uu u diday iyo meel uu ka jiroba war uma hayso? Show markii uu u soo dhowaadeyba, jaanqaadkiisa ayay



dareentay? Show arigii ay ku jirtey neef ka mid ah ayay u qaadatay oo dhurwaaga ay dabo-cararayso wehel bayba ka dhiganaysaa?

Wuxuu ka baxsado, iyana ay dabo-oroddaba, markii dambe oo malaha uu laba geeddi ka soo fogaadey ayuu gadaal eegay, mase laxdiiba ma muuqato oo goor hore ayayba isaga hadhay. Welise wuu amankaagsan yahay, wuuna ku gar leeyahay, maxaa yeelay xoolo ka carara mooyee, weligiis xoolo xaggiisa u soo carara waa u maanta!

Galabtaasna, orodkii dheeraa weli isaga oo la xuurtaysan ayuu yiri, 'war ma Deyladaan cun islahaa baa aniga calaf iga dayday!' oo uu ku maahmaahi karo qof waxtar iyo waxsiin kaleba ka filaayey qof kale oo uu u han weynaa, hase ahaatee ku hungoobey, welibana isagii wax doonaayey wax la biday, halkii wax laga siin lahaana wax laga weyddiistey!

* * *

3. Maalin kale, waxay ku sheekeeyeen: dhurwaa aad u gaajaysan baa wuxuu soo galay kayn uu markaas ka hor dhawr jeer ka loogsaday. Waxay ahayd kayn dayrtii hore uu ka liibaaney oo xoolo la baylihiyey uu marba neef kala tegey. Maantase, meel loola guureyba, ari iyo lo' toona laguma oga, in kastuu qashku isqabsaday oo geed hoose iyo geed sareba ay dhirtu hamashowdey.

Isaga oo tuuxaynaaya meelihii uu sabeenaha iyo ceesaamaha ku layn jirey ayaa geedo dhaadheer oo hortiisa sariiran sharqani uga baxday. Mar qura ayay hididdiilo cusubi ku soo korodhay. Indhaha ayuu galka ka soo bixiyey oo miciyihii isku lisay. Wuxuu isu qaabiyey, waxa sharqamay, inuu haabto, soona qabsado. Isaga oo aan hurdin buu riyoon. Sharqantii iyo shababaxdii u baxday buu u dheg-taagi. Afarta



jaho ayuu midba mar indhaha ku fiiqi, bal inay bidhaan dagani u muuqato.

Hase ahaatee, wax yar ka dib bay himiladiisii hoos u soo dhacday. Hankiisii baa dabaysha raacay. Show shanqartii u baxday waxay ahayd raxan daayeerro ah oo geedaha hareeriga ah midba mid uga boodeysa! Kamase dayriyeene, miyuu gaari karaa? Miyuu inta duulo dhirta dusheeda ugu tegi karaa? Waa maya.

Wuu murugooday, markaas buu hammiyey, 'Allow, aad i baratide, yaa daayeerow dhulka kaa hela!'

Isaga oo sidaas isaga murugoonaya ayuu ku hanbabaray laba daayeer oo ay laacdan uga caddahay, iyaga oo iscayrsanayana geedkii uu hoostiisa taagnaa dusha uga baxay. Markaas buu kor u dhawray, isaga oo calyada qubaaya.

Wuxuu indhaha ku joojiyey dibka guduudan ee daayeerta lagu yaqaan, duurjoogta kalena uu kaga duwan yahay. Saa waxaa Alle uga dhigay hilbo ay sitaan oo ay kol dhow cuni doonaan, isaguse uu qadi doono.

Kolkaas buu inta madaxa hoos u rogtey wuxuu ku cataabay, 'hilbo waa nin waayey iyo nin dabada ku warwartay!' Waxay noqotay hawraar uu ku maahmaahi karo wax uu aad ugu baahi-qabo qof si walba ku raadiyey, kuse heli waayey, isla markaasna arkaaya qof kale oo isla waxaas si xad-dhaaf ah inta u haysta aysan wax weynba la ahayn!

* * *

Wax kaleba ha lagu sheegee, dhurwaaga garaad-yari laguma xanto. Had iyo jeer, waa bahal aan dantiisa ka seexan, goor walbana u xusul-duuba. Waa bahal kala garan og xoolaha



dagan ee uu wax kala dhici karo iyo kuwa ilaashan oo dadkii lahaa ku gadaaman yahay. Wuxuu xataa yaqaan xoolaha haweenka iyo carruurta lagu halleeyo. Kuwaas ayuu ku soo dhiirran og yahay, halka uu ka meermeero kuwa ay ragga waaweyni la joogaan ee bartankooda uu bulaankooda ka maqlo.

Isaga oo siyaalahaas ku tilmaaman ayay, haddana, waxay ku sheekeeyaan laba jeer oo keliya inuu nacasoobey, wixii la gudboonaana uu ka ilduufay. Waa labadii jeer ee intuu doqonoobey uu gacmaha ku dhigi waayey xoolo nool iyo hilbo aanu innaba u hawshoon, isha baalkeedana u soo jirsaday.

Labada jeerba, sida aynu arki doonno, waxaa hodey rayrrayn xad-dhaaf ah oo caqligii kala tagtay. Farxad aan shinkeed gelin ayaa calaf-tirtay. Wuxuu garan waayey wax aan gacantaada

ku jirin inaan la isa siin, markaas buu habeen uu dhereg ku seexan kari lahaa gaajo ku seexday. Wuxuu illoobey hillaac fogaan badan jeer halkuu ku hooray la dego inaan laabta loo ruxin. Markaas buu waagii hundhur iyo caloolxumo ugu beryey, isaga oo kari karey inuu baraare ku seexdo, bashbashna ku soo tooso.

* * *

4. Waxay ku been-hawaaseen dhurwaa muddoba qadsanaa inuu maalin maalmaha ka mid ah ugaarsi u baxay. Duhurkii markay tahay oo aanu waxba gacan ku hayn ayaa meel taag ah oo hortiisa ah waxaa uga bidhaamay wan keligiis ah oo iska daaqaya. Wan Allihiis Alle yahay oo aan arigiisiina ku dhex-jirin, cidina aanay la joogin!

Dhurwaagii yaab baa Rabbi u keenay. Wuxuu isu qaatay inuu hurdo oo ay waxani riyo tahay. Indhihiisii ayuu aammini waayey. Midig iyo



bidix ayuu jeedaaliyey, bal ciddii lahayd inay meelaha uga muuqato. Waxba kolkuu arki waayey ayaa farax maansheeyey.

Kolkaas buu damcay inuu qoslo, hase ahaatee kolkuu u hogbaday ayay feerihii xanuuneen. Intuu qosolkii isku celiyey ayuu, isaga oo aan halkiisii ka soo dhaqaaqin, wankii u tannaagoodey, kuna yiri, 'wanow yaa kula joogey?' Isaga oo baraad la' ayuu wankiina ku jawaabey, 'cidna!'

Dhurwaagii oo jawaabta rumaysan la', asii inay run tahay og ayaa isna wankii ugu jawaabey, 'waryaa wanow, feerahaan qoon ku leeyahaye, ha iga qoslin!' oo inta illoobey xanuunkii hayey qosol iyo wirix isku daray. Wuuse eeday oo qosolkii badnaa ayaa sanbabbadii qarxiyey. Dhiig buu mantagay, wax yarna ka dibna jilbaha intuu u dhacay ayuu habsaday. Kobtiisii isaga oo

gorofsan, indhihiisuna shan yihiin ayuu wankiina iska dhaqaaqay, isaga oo iska laafyoonaya!

Waxaase sheekadaas ka hadhay hawraartii dhurwaaga ee ahayd, 'feerahaan qoon ku leeyahaye, ha iga qoslin' oo uu ku maahmaahi karo qof loo sheegay arrin uu muddoba ku taamaayey oo gadaalkii dhabowdey, hase ahaatee, farax awgiis, la rumaysan la'.

Labada jeer mar waa markaas.

* * *

5. Jeerka kale ee dhurwaagu doqonoobeyna wuxuu ahaa habeenkii uu inta waxbaba soo waayey uu isaga soo noqday halkii uu godka ku lahaa. Isaga oo quus ku dhow, markaasna bohoshii iska hor-yuurura ayuu meel agtiisa ah sharqan ka maqlay.

In kastoo ay dunidu mugdi ahayd, haddana, wax ka indho-curdoone, haddiiba meeshii ay



shanqartu uga baxday ayuu indho iyo dhegoba u wada jeediyey.Wuu arkay. Oo waa maxay? Waa dameer keligeed ah oo raran. Oo maxaa ku raran? Hilbo jaad walba ah; kuwo geel, kuwo lo'aad iyo kuwo ari' intaba! Wuu rumaysan kari waayey.

Qosol uu hayn la' yahay isaga oo isku celinaaya ayuu si deggan u dabo-tuuxeeyey. Oo ma iyadaa kolnaba ka baxsan karaysa, maxaa orodka ku wata? Hilbihii buu kolba qaar eegaa. Markaas buu kala qorsheeyaa: kuwo uu duqda u geyn doono, kuwo uu isagu cuni doono, kuwa uu gabnaha siisan doono, dameerta qudheeda sida uu raxantiisa ula wadaagi doono. Weli wuxuu rumaysan kari la' yahay waxa hortiisa ka muuqdaa inay tahay dameer hilbo ku raran yihiin oo baylah ah! Markaas buu qosol la dhacay oo boodboodey oo dhulka galgashay oo

kacay oo fariistay oo wirxay oo inta geddi cad u seexday xiddigaha la sheekaystay oo ayaankiisa uga warramay!

Hase ahaatee, waxay noqotay farxad cimri gaaban. Intii uu qosolka iyo faraxa ku maqnaa ayaa waxaa isqabsaday cirkii iyo dhulkii. Daruuro biyeysan baa isa soo doontay oo ay midiba mid ku biirtay. Onkod iyo hillaac aan kala-joogsi lahayn ayaa afarta gees isaga baaqay. Waa karar dusha ah iyo daad mulacyaynaya oo gal iyo goofba buuxiyey.

Isaga oo dhibicdana ka gabbanaya ayuu laba-laxaadsaday oo dameertii oo kol hore fogaatey tallaabo degdeg ah ku tiigsaday. Waxbase ugama naaso-caddaan. Mar wuu ordaa, marna inta istaago ayuu sharqan-dhegeystaa. Mar midig, marna bidix; kolba dhinac buu u cararaa, iyada oo ay dhibicduna dhabannaaninayso.



Waxba wuu la' yahay. Raq iyo ruux toona; dameertii iyo hilbihii isma hayaan. Roobkiina, awel dhibic keliyuu ahaaye, dabayl baa ku soo korodhay. Wuu daaley oo haddana dardhaday.

Markaas buu inta geedo xir ah karartii kaga gabbaday wuxuu ku calaacalay mar kale haddii uu dameerta codkeeda maqli lahaa inaanay qosol iyo cayaayir ku dhaafteen! Iyada iyo wixii saarraaba in uu halhaleel gacanta ugu dhigi lahaa, kuna mintidi lahaa!

Laakiinse, sidaas ballaaran uma uu orane, wuxuu calaacalkiisii ku taariikheeyey oraah erayadeedu ay kooban yihiin oo ahayd, 'Allow yay mar u bururuf tiraahdaa!' Wuxuu ula jeedey, 'hadday ay dameertii mar kale ii sharqami lahayd sidii hore isuguma ladeen!' Waxay noqotay maahmaah ku soo dhacda wax uu aad u jeclaa qof uu ayaankiisu u soo

dhoweeyey, dabadeedna goorteedii inta ku mintidi waayey kol dambena ay u soo mari weydey. Qofka ay sidaasi la soo gudboonaato ayaa waxaa badanaa ku soo dhaca sheekada dhurwaaga iyo maahmaahdii ka hadhay, 'Allow yay mar u bururuf tiraahdaa!'

* * *

6. Sidaan hadda ka hor carrabka ku soo dhuftay, dhurwaagu waa hilib-ku-nool, wax aan hilib ahaynna wax kuma falo. Xoolaha la dhaqdo hilibka iyo caanaha dartood haddii ay dadku u dhaqaalaystaan, dhurwaagu hilibkooda oo keliya ayuu daneeyaa. Cadkooda ayuu u hamuuman yahay, caano inay leeyihiin iyo in kalena war iyo wacaalba uma uu hayo!

Habeenkii ayuu xeryaha xoolaha lagu soo xeraysto u soo gabbadaa, si uu inta ugu dhaco uu neef ugala tago. Inta uu ilbaadsiga ku jiro wuxuu arkaa dumar aryaha lisaya oo kolba



haruub caano ka buuxaan qof kale oo dibedda taagan u dhiibaya, si ama carruurta loo siiyo ama weel kale oo weyn loogu biiriyo. Dhaqdhaqaaqaasi dhurwaaga waa u muuqdaa, danse kama laha. Wuxuun buu sugayaa inta ay dumarradu xeryaha ka baxayaan oo inta sharqantu yaraato dhinaca dhulka la dhigo.

Si ay haddaba u tusaaleeyaan dhurwaa iyo caano siday u kala fog yihiin ayay Soomaalidu ku sheekaysaa in maalin maalmaha ka mid ah la waraystay oo lagu yiri: 'horta dhurwaayow, caano ma taqaan?' Markaas buu sidii wax kale looga sugaayey wuxuu ku jawaabey, 'ma waxa madow oo muska la isaga dhiibaa?!'; taasoo noqotay hawraar loogu maahmaaho wax uusan aqoon u lahayn ama aanu weligiis arag qof inta wax laga weyddiiyey kaga jawaabey jawaab aan loo joogin, aqoondarradiisana muujinaysa.

* * *

7. Curufkiisa ragga yaqaani waxay sheegaan dhurwaagu inuu ka mid yahay dugaagga neefka uu markaas dilanaayo inta uu baqtiisanaayo aan u kaadine, orodka kaga dherga. Bal inuu caano-waaye yahay, hasha ama saca uu u cuni doono, wuxuu ka abbaaraa goljilicda iyo candhada oo ah dadka xoolaha dhaqdaa xubnaha neefka midda ay ugu jecel yihiin.

Taasna waxaad ku rumaysan kartaa sheekadii laga reebay dhurwaagii geela daaqaya inta soo weeraray ku hor-maray hal dhowaan dhashay iyo nirigteedii. Hashii ayuu haddiiba candhadii ka halakeeyey, markii ay ka baxsatayna nirigtii oo u kuftay ayuu faruuryihii kaw ka siistay oo orodkii ku liqay. In kastoo cid bahalka ka reebta ay markaas heleen, labadii neef iyaga oo dhaawacan bay fiidkii guryo-tageen, waana la kala xereeyey.



Caweysin dambe kolkay noqotay oo xiskintii geela la gaarey ayaa odaygii reerka u weynaa oo war-mooge ahi wuxuu damcay hashii iyada ahayd inuu maalo. Intuu nirigtii dibedda ugu soo saaray ayuu u yeeyeeray.

Waxa galabta dhacay hadduu ogaan lahaa amaba iftiinadii hore ay wax u muuqan lahaayeen wuu dhaydhayi lahaa uune, isba caawa weel uma soo qaateen. Waxaase dareen galay markii uu arkay hashii iyo nirigtii isu ordi jirey oo kala ufoonaaya, haddii uu isu soo eryana sii kala durkaaya oo sii kala jeensanaya!

Wax la yiri, isla markaas uu odaygu hasha iyo nirigta isu soo duwaayo waxaa duleedka golaha geela taagnaa laba dhurwaa oo midi yahay kii galabta labada neef ilkaha daray. Odayga qudhiisa oo dhurwaayo-la-hadal ahaa wuxuu wax gartay markii uu maqlay dhurwaagii

lammaanaha halakeeyey oo isaga oo qoslaya kii kale ku leh, 'maxay ku nuugtaa? maxasye ka nuugtaa?' Taasina waxay noqotay hawraar loogu maahmaaho cid, iyada oo aan ogeyn, dhib weyn loo geystey, isla markaasna guuldarrada lagu dhigay awgeed loogu wiirsanaayo.

* * *

8. Mar kale, waxaa la yiri: dhurwaa baa goor fiid-horaad ah wuxuu soo dul-joogsaday qayro aad u dhaqan oo geel, lo' iyo ariba ay xero waliba u buuxdo. Wuxuuse ka yaabay bulaanka reeraha ka baxaaya iyo dhallinyarada faraha badan ee xoolaha ku dhex-jirta.

Intii muddo ah ayuu wax ilbaad ah ka waayey. Markaas ayuu istusay, iyada oo arrintu sidaas tahay, haddii uu neef la tago in markiiba laga ridan doono, lana eryi doono.

Isaga oo ay talo ku wansiixsan tahay ayaa reerkii uu dul-joogey waxaa u soo wareegtay



haweeney baadi-doon ah oo riyo maanta ka goosmay raadinaysa. Tii reerka lahayd ayaa u baytisay, kuna tiri, 'summadda aad sheegtay ariga leh ee xaynta ah waxaan goor aan fogeyn ku soo maray balli-hebel geedaha reydabta ah ee ku dhow.'

Dhurwaagii oo labada dumar ah sheekadooda dhegta u dhigaayey ayaa isgundhiyey oo ciddi isku jebiyey! Farax buu is-hayn waayey. Haddiiba go'aan buu gaarey. Reerkan uu raggu ka buuxo intii uu neef laga dhigo isku biimayn lahaa, maxaa u diidaya, reydabta la sheegay isba wuu yaqaane, xayntaas baylahda ah inuu u degdego oo haweeneyda iska leh uu uga hor-maro? Waa waxba.

Orod buu istaabtay. Xagga iyo xagga isaga oo aan eegayn ayuu halkii la tilmaamay durbadiiba isa sii taagey. Geedihii reydabta

ahaa ayuu midba mar hoos-joogsadaa. Afarta jaho ayuu kolba mid jeedaaliyaa. Markay waxba u muuqan waayaanna dhulka ayuu isbilqaa. Dhegaha ayuu raariciyaa, bal inuu cida riyaha maqlo.

Kolkii dambe ayuu ka shakiyey geedihii ay haweeneydu haweeneyda kale u sheegtay inay kuwan yihiin iyo in kale, markaas buu daymo ugu noqday. Agagaarkooda ayuu eegay, mase xabagtii ka daadatay wax aan ahayni uma ogog laha, kamana ago-dhowa!

Wuu quustay. Wuxuu hubsaday isaga iyo hilib inay caawa isa seegeen. Kolkaas buu calaacalay. Mar isagii baa is-haaraamay, marna geedihii buu haaraamay, marna haweeneydii xaynta ku baytisay ayuu haaraamay. Wuxuu yiri, 'ma anaan roorayn, mase reydabtaan



reydabtii ahayn, mase rimmaygu-ka-soo-dhacdii baan run sheegayn?' Dabadeed, waxaa laga dhigtay hawraar uu ku maahmaaho dan uu lahaa qof aad ugu dedaaley, hase ahaatee ay waxba u hirgeli waayeen, in kastoo 'waa biyo-kama-dhibcaan' war uu islahaa uu markiisii horeba ku hawl-galay.

* * *

9. Sida la og yahay, ragga Soomaalidu haweenkooda way xifaaleeyaan, haweenka qudhooduna shib ma aha oo dhalliilaha ay ragga u hayaani ma tiro yara.

Haddaba, waxyaabaha ay raggu dumarka ku tilmaamaan ayaa waxaa ka mid ah inaanay ka samri karin wax ay waa hore bixiyeen ama laga qaatay ama, iyaga oo aan raalli ka hayn, si uun ku dhaafay. Guyaal badaniba ha ka soo wareegeene, waxaa la qabaa mar walba

waxyaabaha sidaas u dhaca gocashadoodu inaysan dumarka ka dhammaan. Sida la sheego, goor kasta way xusuusan yihiin, dadka kalena way xusuusiyaan. Raggii hore ee Soomaaliyeedna waxay oran jireen: inanta la soo aroosaa haddii ay reerka dheri la soo gasho waa laga jebiyaa, maxaa yeelay ilaa maalinta ay habrowdo oo ay ayeeyo noqoto, 'dherigaygii' uun bay haynaysaa!

Fikraddaas iyada ah in raggu qabaa layaab ma laha, waxaase layaab leh dhurwaaguna inuu la qabo, sida sheekadan soo socotaa ay ina barayso.

Waxaa la yiri: dhurwaa baa goor habeen ah wuxuu u soo hilbo doontay duddo meel taal oo inta xoolihii xeraysatay iska sheekaysanaysa. Xeryaha tii uu u dhici lahaa intii aanu go'aansan ayuu dhegta u dhigay haweeney tu' kale u sheekaynaysa oo ka calaacalaysa laba gu' ka hor ido uu isaga qudhiisu ka laayey!



Wuu isaga tegey oo qoys kale oo isla duddada ah u cimil-galay. Haddana sheekadii dadka ayuu dhegeystey, mase waa haweeney kale oo iyaduna habaar ku daldalaysa dhurwaa beri ka candho-gooyey sac madi ah oo ay jeclayd! Taasina waxay ahayd dhacdo afar gu' ka hor ku sinnayd, dhurwaaga ay habaaraysaana waa isla isaga!

Afar qoys oo kale ayuu midba mar isdultaagey, ku walbana wuxuu ugu tegey dumar isu tannaagoonaya oo, neefaf uu waa hore ka cunay dartood, hiif iyo habaarba u dhaandhaaminaya.

Markaas ayuu goostay, Ilaah baa wax siiyee, diihaalba ha qabee, duddadan iyo dumarradeeda gocoshada badan inuu isaga tago. Wuuna ka dhabeeyey. Ha yeeshee, markii uu goobtaas ka jiciiranaayey ayuu naftiisa waxa uu ku quusiyey hawraar uu habeenkaas reebay, waayadii

dambena maahmaah laga dhigtay. Wuxuu yiri, 'xoolo dumar haddii aan xoolaha ka aqaan ma cuneen'; taasoo ay ragga Soomaalidu haweenkooda ku xifaaleeyaan amaba ay xusuustaan mar walba oo lexejeclada xaawaleyda ay sheekadu joogto.

## II. Maahmaahda dawacada

Maahmaahaha dhurwaaga laga sheego ka sokow, waxaa jira dugaag iyo duurjoog kale oo iyagana sheekooyin maahmaaho reebay ay Soomaalidu ka weriso. Waxaa ka mid ah dawacada oo ah bahal sida dhurwaaga xoolaha reer-miyiga ilbaadsada, gaar ahaanna ariga iyo baraarka aan laga soo gaarin.

Sheeko-xariirada Soomaalida iyo, guud ahaan, hiddaha dadweyne ee caalamiga ahiba siday qabaan, dawacadu waa wax dhagar badan oo dugaagga ka waaweyn sirteeda kaga



bedbaadda, haddii ay wax dhex-maraanna kaga bursata. Waa wax xoog yar oo tabar iyo taag aan bahallada kale ugu babac-dhigi karin. Hase haatee, meesha inta kale xoogga laga siiyeey, sida la qabo, iyada xeel baa laga siiyey. Waxaa lagu tilmaamaa xirgi iyo xirrib ay dugaagga dheer tahay oo maalinta ay qiilqiil gasho ay dabinnada halista kaga fakato!

* * *

10. Sheekooyinka dawacada ee ay Soomaalidu taqaan, maahmaahdana reebay waxaa ugu caansan 'qayb libaax' midda ku magacaaban ee mar walba sirta iyada lagu galladay lagu tusaaleeyo. Wax la yiri: maalin maalmaha ka mid ah ayaa habardugaag oo aan cidi ka maqnayn waxaa soo dhex-maray neef geel ah oo ay disheen. Libaaxa oo ah boqorka kaynta, dugaag oo idilna u taliya ayaa dhurwaa u

yeeray, kuna amray hilbaha hasha inuu qaybiyo. Waa wixii hilib-jacaylka ku fallaaye, wuxuu yiri: 'hasha ma bar, mase bar: bar libaaxaa leh, barka soo harayna dugaagga kale!'

Markaas buu libaaxii inta dhab u carooday waraabihii u gacan-qaaday. Wuxuu ku jiidey dharbaaxo xoog badan; dharbaaxo dhulka jiifisay, ishii midig oo kankoonsanna bannaanka soo dhigtay! Dabadeedna, isaga oo inta qawlalladii muujiyey ilkaha isku xoqaya ayuu dawaco u yeeray oo ku amray iyadu inay hasha qaybiso. Kolkaas bay tiri, 'hasha ma bar, mase bar: bar libaaxaa leh. Hasha ma dalool, mase dalool: dalool libaaxaa leh. Hasha ma waax, mase waax: waax libaaxaa leh. Hasha ma rimic[20], mase rimic: rimic libaaxaa leh. Hasha oo dhan: libaaxaa leh!'

---

20- Rimic: 16 meelood wax loo qaybiyey meeshood; 1/16.



Aarkii oo siday wax u qaybisay aad ula dhacsan ayaa qosol farax ka keenay la dhacdiidsaday, dabadeedna intuu qun u soo toosay oo dawacadii eegay ku yiri, 'Dawooy[21], yaa qaybta ku baray?' Kolkaas bay tiri, 'isha Cumar[22] ka lulata ayaan ku quustay' ama waxay tiri, 'dhaban-dhurwaa dharbaaxadii ku dhacday baa i bartay!'

Labada siyood sidii la doonoba ha loo yiraahdee, waa hawraar waagii dambe maahmaah laga dhigtay. Waxaa inta badan isku daafaca, cabsi awgeed, ruux gar-eexo naqay, dabadeedna intii uu ku gabood-falay ay ku qabsatay, kuna eedaysay.

* * *

---

21- Dawo: magac kale oo dawacada loogu yeero.

22- Cumar ( Cumar-luglaawe ): mid ka mid ah naanaysaha ay Soomaalidu dhurwaaga u taqaan.

11. Waxaa la yiri: maalin kale ayaa dawaco waxay soo gashay aqallo duddo ah oo dadkii lahaa, ceel iyo carshinba, ay xoolihii kula maqnaayeen. Malaha, baraar ay cunto ayay edegtii waxaraha ka weydaye, aqalladii midkood bay inta dalaq tiri waxay caro kula dhacday, xargo iyo suuman, wixii yeel ahaa oo udbaha iyo dhigaha isku hayey, rarka gaadiidkana, dhaan iyo geeddiba, aan qoys ka maarmi karaa jirin. Nag bay ka dhigtay, jil yarna uma ay reebin, dabadeedna, yaan lagu soo gaarine, way isaga tagtay.

Fiid dambe goor ay tahay ayay ka soo agdhowaatey duddadii ay maanta cidla'da ku ogeyd, caawase, dad iyo duunyoba, loo soo wada hoydey. Waxay dhegta u dhigtay niman saaka reeraha u sahmiyey oo inta ku soo noqday u guddoominaaya waagu hadduu beryo in caynka



hoosta laga geliyo, xoolahana loo raro cosob iyo tigaad qoyan ruuman ay ku soo arkeen.

Dawacadii baa kolkaas isgundhisay oo qosol yaryar inta ku dhufatay waxaa ka soo fakatay, 'mindhaa reer aan ogahay ma guuro' oo ay ula jeeddey maanta duhurkii reerkii ay yeesha ka cuntay!

Waxay noqotay hawraar lagu maahmaaho oo kugu soo dhici karaysa mar walba oo aad aragto cid lagu dhex-jiro oo, nacab ama nacas kuu ahaadoba, dar aan wanaaggeeda wadini ay maamulkeeda wax ku leeyihiin.

* * *

12. Sirta dawacada marka ay Soomaalidu tusaale ka bixinayso waxay soo qaadataa wixii ay yaxaas ku fashay.

Waxaa la yiri: waagii hore dawacadu carrab ma ay lahayn, sidaas darteedna way yaxyixi jirtey oo afka ma ay kala qaadi jirin. Maalintii

dambe ayay u tagtay yaxaas oo inta isu bihinbisay ku tiri: 'yaxaasow, walaashay baa la aroosayaaye, aan ugu soo mashxaradee, carrabkaaga caawa oo keliya i amaahi.' Isna intuu run moodey ayuu farta ka saaray, dib dambese uma uu arag.

Ilaa maanta waa sababta uu la carrab la' yahay, dawacana ay midka dheer u leedahay!

Hase ahaatee, yaxaas oo boqorka webiga ahi sheekada halkaas kuma uu halmaamine. Wuxuu dawaco ugu gooddiyey oraahdiisii ahayd, 'dawacooy, adna diil-webi[23] kaa xiran' oo uu ula jeedey, inta ay carrabkiisa wadato, iyadana webi iyo biyihiisu inay u beeleen! Waxay noqotay hawraar loogu maahmaaho cid ama meel aanu ka maarmi karin qof godob ka galay; kaas oo si dadban loogu sheegaayo waxa uu falkiisa ku waayi doonaa inay ka badan yihiin waxa uu geystey.

23- Diil-webi: webiga jiinkiisa ama dhul ahaan dhulka ugu xiga.



## III. Maahmaahda diinka

13. Diinka qudhiisu, sida la sheego, waagii hore ma uu lahaan jirin qolfaha ad'adag ee hadda ku gadaaman. Siday sheeko-xariirada Soomaalidu qabto, mar dambe ayuu Rabbi ku dahaaray, sabab bayna lahayd.

Waxaa la yiri: Diinku wuxuu iska ahaa hilib jiir iyo caddiin isugu jira oo iska gurguuranaya. Maalintii dambe ayaa waxaa u kooday koox shinbiro ah. Waxay ku tashadeen, waagu hadduu beryo, inaysan meel fogba u qaraab-doonane, ay diinka ku kallahaan. Isaga inay kolba kooxi intay ku degto ay cadcad uga dhergaan!

Bahal tashigaas shinbiraha maqlaayey ayaa inta orday diinkii u tegey oo ku yiri, 'waryaa diinow, shinbiro way kuu koodeen oo sidaas iyo sidaas bay kuugu tashadeen.'

Kolkaas buu ku jawaabey, 'meeshii la iigu tashanaayey sow Ilaah ma joogin?.' Isla markiiba, qolofta adag ee gaashaanka looga dhigay ayaa lagu dedey! Waabberkii shinbirihii

ku soo duuley markay holliyeen ayaa gafuurkii wada qalloocday, ilaa maantana waa isaga qalloocan!

Dabadeed, hadalkii ahaa, 'meeshii la iigu tashanaayey sow Ilaah ma joogin?' waxa uu noqday mid uu diinku ku liibaanaey iyo maahmaah uu ruuxa taagta yari xusuusto mar walba oo digniini ay ka soo gaadho cid ka awood roon oo waxyeello ula soo socota.

* * *

14. Waxay kaloo ku sheekeeyaan diinku inuu jecel yahay wixiii fiican ee soo maray xusuustooda. Wuxuu iska diidaa, ilaa waxaas wanaagsani ay mar labaad soo marayaan, inuu u mohdo wax liita oo illowsiiya xusuusta macaan ee madaxiisa ku harsan.

Haddaba, si ay taas inooga dhaadhiciyaan waxay ku been-hawaasaan deegaanta xilliyada aaranka ah dhulka ka baxda haddii uu daaqo in aanu u hammoon cawska jiilaal ee, dabjoog iyo duurjoogba, ay xoolaha kale daaqaan. Xilli roobaad wixii baxay mooyaane, dhirta caddaata



**iyo cawska qallala midna kuma hanbaaso, si macaanka dooggii hore aanu u illaawin ama aanu afkiisa uga bi'in. Waxaa taasna loo cuskaday oraah isaga qudhiisu inuu yiri loo saariyo oo ahayd, 'afkii aan doogga ku cunay, dareemo ku cuni maayo.'**

**Hal-abuurkii haddana jilaaga weyn ahaa ee la oran jirey Maxamad Cumar "Huryo" ayaa hees jacayl ah oo uu tiriyey waxa uu ku darsaday maahmaahdan ay diinka ka sheegaan. Isaga oo bahalkaas isku masaynaya ayuu gabadhii uu u heesayey wuxuu dareensiinayaa, iyada barashadeedii ka dib, dumar kaleba inuu ka go'ay, si aanay xusuusteeda xusuus kale uga dheehin!**

**Heestaas oo 'jacayl daran[24]' ku magacaaban meerisyadeeda kuwa ay maahmaahdu ka muuqataana waxay ahaayeen:**

1. **Diiggaa habeenkiyo**
2. **Markuu waagu daalaco**

---

24- Heestaas waxaa si dareen-taabad leh u qaadi jirey heesaaga la yiraahdo Maxamad Axmed Kuluc, waxayna ku jirtey riwaayad uu 'Huryo' sameeyey bilawgii 1900 iyo lixdannadii.

3. Duryamood ogsoontoo;
4. Dayaxuu badh kaga maqan
5. Dabuubta ugu yeedhaa;
6. Diinkuna ma dhuunyado
7. Dareemada abaartoo
8. Afka wuu u diidaa
9. Hadduu guga ku daaqee:
10. Anna dooqu yaab lehe
11. Siduu iigu kaa diray
12. Dawooy adiga mooyee
13. Dumar kale ma eegee!

.... ... .... ... .... .... ... ...

## IV. Maahmaahda Biciidka

15. Waayadan ka hor, ugaarta jadadkeeda waaweyn ee dhulka Soomaalida lagu yiqiin waxaa ka mid ahaa biciidka. Hilibkiisa badan awgiis ayay xoolo-raacatadu u ugaarsan jireen; kaas oo kunbis iyo oodkacba ay ka dhigan jireen.

Sidoo kale, saantiisa darteed ayay u ugaarsan jireen. Intay si farshaxannimo leh u farsameeyaan ayay ka samaysan jireen xargo ad'adag oo aqallada ay ku dhistaan iyo kuwo, dhaan iyo



geeddiba, rarka awrta ay u adeegsan jireen.

Sida ay ugaartuba u badan tahay, raxan-raxan ayuu biciidkuna isu raacaa, una daaqaa. Wuxuu ka mid yahay ugaarta ay Soomaalidu xoogga dheeraadka ah ku tilmaanto, gaar ahaan saryanka oo ah magac uu kiisa labi gaar ahaanta u leeyahay.

Waxay kaloo ku sheegaan inuu yahay wax dhiifoon oo xabbadda baydariga iska ilaalin og, taasina waxay saryanka qaarkiis geyeysiisaa inuu raxantaba ka dhex-baxo, kana fogaado. Marka uu sidaas yeelona waa marka ay Soomaalidu ku magacawdo *goonnidaaq* oo ah, haddii dhaqanka Soomaalida la eego, fuleynimo iyo dhiifoonaanba astaan u ah.

Biciidku, guud ahaan, abaaraha wuu ka doogaa. Wuxuu ku jiraa xoolaha kuwa ugu adkaysiga badan. Abaartii uu wax ku noqdo ama uu ku baqtiyaana waxay ahayd mid aad u qoob culus oo, dad iyo duunyo, lagu wada dhammaado!

Ismaaciil Mire ayaa beri wuxuu tiriyey gabay aad caan u noqday oo 'Guugguule' ay Soomaalidu u taqaan; kaas oo uu si wacan ugu

tilmaamay abaar aad u kululayd oo, duurjoog iyo dabjoogba, xoolihii oo idili ay aad ugu naafteen. Qayb gabaygaas ka mid ah oo saryankii iyo goonnidaaqiiba uu kaga dayriyey ayuu ku yiri:

1. Gunburigii[25] badh baa joogsadiyo goroyo-cawshiiye
2. Saryankii garbaha weyn lahaa goob ka kici waaye
3. Waxa goonnidaaqii habsaday gubaddadii Hawde!

Haddaba, si ay u muujiso 'dhaqanka fuleynimo' ee biciidka, waxay Soomaalidu ka sheegtaa in beri su'aal la weyddiiyey, laguna yiri: "Biciidow, cidi kaama xoog badna. Waxaad leedahay geesahaan dhererkooda la yaabay ee aad wax walba ku aa'i karto, dad iyo duunyana aad isaga celin karto. Maxaa, haddaba, kuugu wacan oo bidhaantii kuu muuqataba aad uga carartaa?" la weyddiiyey

25- Gunburi: dameer-farow.



Markaas buu, sida la yiri, wuxuu ku jawaabey, 'Inta dhogortaadu dhan tahay ayaa la dhawrsadaa!' oo noqotay maahmaah lagu waaniyo kolba ruuxii loo filo inuu yahay jar-iska-xoor aan bedbaadadiisu u muuqan, isla markaasna faraha kula jira falal uu berri-ka-maalin eedi doono!

## V. Maahmaahda Shabeelka

16. Shabeelka ayaa isna ka mid ah dugaagga ay Soomaalidii hore murtida kula baxday ee ay maahmaahda ka sheegtay. Sida la fili karo in kastoo uu hadda gabaabsi ku yahay, haddana waayadii hore dhulka Soomaalida aad ayuu u joogi jirey. Taasna waxaynu ka garan karaynaa, sheeko iyo maansoba, sida uu suugaanteenna ugu jiro. Wuxuu leeyahay barabbaro uu caan ku yahay, geedahana aad ayuu u fuuli og yahay.

Ciddoodka ka skow, shabeelku wuxuu aad u laayaa xoolaha ay reer-miyigu dhaqdaan, siiba ariga. Isaga ayuu tun-jileecsadaa, isaga ayuuna ka jecel yahay meesiyada waaweyn ee ugaarsigooda uu ku dhibtoon karo sida geela iyo lo'da.

Sidaas darteed ayay Soomaalidu waxay ku sheekaysaa maalin maalmaha ka mid ah meel uu shabeel dhal uga tagtay in geel didayaa ku soo beegmay oo inta ku dhababaceeyey uu sidaas nag kaga dhigay. Shabeelkii ayaa casarkii wuxuu ku soo noqday halkii ay dhashu u tiil! Mase maxaad ii dhiibatey! Maxaa meyd gorofsan! Wuu cartamay. Wuu gurxamay. Af buu isku dari waayey.

Markaas buu u jeestay dugaaggii kale ee maanta goobta ku sugnaa markii dhashiisa la laynaayey. Wuxuu weyddiiyey: "Dugaagow, gabnahaygii, idinkaa joogaye, yaa laayey?" Kolkaas baa lagu yiri: "Geel baa laayey, shabeelow" Waxayse ahayd jawaab aanu jeclaysan. Wuxuu rabi lahaa mid taas ka duwan bahallada inuu ka maqlo, maxaa yeelay ugaarsiga geelu waa ku adag yahay.

Dabadeedna intuu goobtii ka jalafsaday ayuu la maqlay isaga oo leh: "Gabnahaygii geel ma layne, Garaa[26] laysay!" Iyaduna waxay

26- Garo: magac guud oo ay Soomaalidu ariga u taqaan.



noqotay oraah lagu maahmaaho markii la arko qof ka meermeeraya inuu abbaaro, dhab ahaan, cidda ay godobtiisu ku maqan tahay, isla godobtaasna u haysta ruux kale oo aan wax ku lahayn, ha yeeshee awood-yaridiisa awgeed ugu dhiirranaaya!

## VI. Maahmaahda Abeesada

17. Bahallada maahmaahaha loo saariyo waxaa ka mid ah abeesada oo ah halaq xamaaratada ka tirsan. Waxay ka mid tahay halaqa kuwa sida weyn looga baqo, sababtuna waa sunta halista ah ee jirkeeda ku uuman.

Waa bahal jaadad badan leh oo miyiga Soomaalidana daf ka ah. Waxay leeahay qaniinyo kulul oo lala alalado, haddii aan cid la tacaasha la helinna kolkol looba dhinto.

Sidaas darteed, indhaha markii laga qaadoba, waa la dilaa. Dhagax iyo ul wixii la heli karo ayay carruurta iyo waayeelkuba ku raawiyaan! Xataa iyada oo aan u dhoweyn, u dan lahayn, dhulkeedana iska dulundulcaynaysa ayaa la

mawtiyaa. Sababtuna, malaha, waa si, timaaddada, sunteeda looga nabad-galo.

Sida la rumaysan yahay, abeesadu waxay wax qaniintaa markii ay oogo kale istaabtaan oo keliya. kolkii lagu joogsado oo keliya ayay dagaallantaa. Taabashada oogada kale ayay u qaadataa weerar iyada lagu soo qaaday, kolkaas bay isku daafacdaa waxa ugu daran ee ay haysato oo ah sunta uu Eebbe ku beeray.

Taas awgeed, iyadu waxay rumaysan tahay mar walba dadku inuu ka gardaran yahay oo la iska maago, iyada oo aan waxba galabsanna la iska dilo!

Dhinaca kale, siday iyadu sheegatay, abeesadu ma jecla inay dadka ku dayato oo cid alla ciddii ay aragtoba ay qaniinyo ku dhegto. Oraahda soo socota sida ka dhadhamaysa waa bahal aan cabsi Eebbe ka maqnayn oo aan rabin qof aan waxba u dhibin inay qoonto. Ha yeeshee, sida iyada loola dhaqmo ayaa marar badan waxay ku qasabtaa inay dadka warjeefto, iyada oo aan u kala soocin mid wax yeelay iyo mid aan waxba yeelin!



Markaas bay, maalin maalmaha ka mid ah, waxay ku tiraabtay hawraar maahmaah laga dhigtay oo ahayd; "Markaan Aadane dayona 'aarso' ayaan iraahdaa, markaan Eebbe dayona 'aayarso' ayaan iraahdaa!"

Waxay noqotay maahmaah ruuxa Soomaaliyeed ku soo dhacda markii ay u sinnaato inuu iska celiyo amaba uu iska cafiyo cid ka gardaran, ha yeeshee aanu doonayn sida uu mudan yahay inuu uga aarsado.

* * *

18. Waxaa iyaduna jirta maahmaah ay Soomaalidu abeesada afka ugu tirto, loogana dan leeyahay in lagu muujiyo dhibaatada dambe ee qaniinyadeeda. Reer-miyigeennii hore siday la ahayd, waa suuraggal in qaniinyada abeesada laga kaco, ha yeeshee sunta ay oogada ku reebtaa fudayd kagama baxdo.

In kastoo aan waayada hore laxawgeeda sidaas loo dareemin, haddana, muddo dheeriba ha ka soo wareegtee, qaniinyada abeesadu waa tii reebta eel dib ka soo baxa, fayoobida qofkana saamayn xun ku yeelan kara.

Taas iyada oo lagu tusaalaynayo ayaa murtida Soomaalida waxaa lagu hayaa hawraar ay abeesadu isku tilmaantay, kuna sheegtay dhibta ay Aadane u geysan kartaa inta ay xaddi le'eg tahay. Waxay ka sheegeen inay tiri: "Lix-jir kii aan ku qaniinaa lixdan-jir buu u dhintaa!" oo la soo qaato markii laga hadlaayo ruux aano kulul oo, intay doontaba ha ku qaadatee, aan godobtiisa ka harin, goor aan la filayn iyo si aan la filaynna aarkiisa guta!

## VII. Maahmaahda Goroyada

19. Dugaagga iyo duurjoogta maahmaahaha leh aan ugu dambaysiiyo goroyada oo ah shinbirha ifka ku nool midda ugu weyn. Waxay leedahay baalal aad u qurxoon oo waagii hore laga ganacsan jirey. Keeda lab waxay Soomaalidu ku magacawdaa haldhaa, teeda dheddigina waa 'haldhurre' ama 'goroyo-cawl.'

Waxay u socotaa raxan-raxan, Soomaaliduna ma ugaarsato. In kastoo kolkolka qaarkood



subaggeeda la isku daaweeyo, haddana bulshada badankeedu hilibkeeda ma cunto[27].

Waa nafley aad iyo aad u dheeraysa, kolba cidda cayrsatana cago ugu been-sheegta. Hase ahaatee, waxaa lagu xantaa nafteeda wax khiyaama inay ugu daran tahay; iyada oo la sheego, si aanay u arag nabarka ku dhici doona, marka ay halista dhab u dareento inay cammuudda madaxa gashato!

Haddaba, Soomaalidu maahmaahda ay goroyada u saarisaa waxay muujinaysaa inay tahay nafley xirrib badan oo wixii u roon iyo wixii u daran kala taqaan.

Waxay ku sheekeeyeen: maalin maalmaha ka mid ah ayay goroyo-cawli ka soo dul-dhacday duurjoog oo idili meel ay isugu timid oo ay cayaar ku tumanayso. Markii la arkayba, waxaa loogu yeeray inay goobta soo gasho oo sacabka iyo jaanta ay ka qayb-qaadato. Iyaduna way yeeshay.

27- Waayadii hore waxaa ugaarsan jirey, hilibkeedana cuni jirey bulshada Soomaalida qaybaha ka midka ah ee la takooro.

Hase ahaatee, haddiiba cayaartii saluug baa ka galay. Waxay aragtay bahallo kale oo aan si wanaagsan goobta ugu jirin, una cayaarayn. Dabadeed, waxay goosatay iyaduna inaysan isdaalin inta ay hagari meesha ka muuqato, taana waa lagu dareemay.

Goroyo-cawshaas waxaa hareerteeda taagnaa haldhaa Allihiis Alle yahay oo isagu si hagar la'aan ah sacabka isugu garaacayey. Cabbaar ka dib ayuu arkay goroyo-cawsha dhinaciisa taagani inaysan cayaarta sidiisa daacad uga ahayn. Markaas buu yiri: "Maxaad goroyo-cawley, cayaarta u hagranaysaa? Ama maad si wanaagsan wax uga tuntid ama isaga baxdid?" Say waxay ku jawaabtey: "Cayaartu haddii ay samaato lug baa iigu jirta, haddii ay xumaatona waan kala bixi"

Dabadeed, waxay noqotay maahmaah la xusuusto markii la arko ruux ka lug-dambeedinaya arrin ay ahayd inuu wax ku yeesho; isaga oo sida wax u socdaan aan ku jacsanayn ama aad mooddo isbeddal dambe oo soo kordha inuu ka dhur-sugaayo.



## VIII. Maahmaahda Raha

Rahu wuxuu ka mid yahay nooleyaasha kuwooda birri-biyoodka(28) loo yaqaan. Had iyo jeerse wuxuu aano u yahay balliyada iyo meelaha la midka ah ee biyo-fariisiga ah. Xilliga uu dhulku roobban yahay ayuu si muuqata u soo ban-baxaa, markaas oo reer-miyiga Soomaalidu jiritaankiisa ay dhab u dareemaan.

Wuxuu caan ku yahay ci' aan kala-joogsi lahayn iyo dhawaaq dheer oo aan rayrrayn ka tagganayn. Dhasalaalaq iyo biire-waaqle ayuu ku wada ekeeyaa dhammaan degaanka uu maantaas ku sugan yahay; iyada oo ay hubaal tahay barwaaqada uu ku jiro inuu ku faraxsan yahay.

Hase ahaatee, kol walba raaxadaas kuma uu jiro. Aaranka mooyee, abaaruhu waa u daran yihiin, aad ayuuna ugu nugul yahay! Sidaas darteed, markay jiilaalladu soo galaan rahu wuu isnabaa. Wuxuu isku qariyaa meelaha dhiiqada leh ee qoyaanku uu weli ku dambeeyo.

28- Birri-biyood: magac loo yaqaan nooleyaasha biyaha iyo dhulka qallalan labadaba ku noolaan kara.

Halkaas buu milicda kaga gabbadaa ilaa roobabka dayrta ama kuwa gugu ay ka da'aan oo jidhaan waliba ay buuxsanto.

20. Waxaa haddaba jira laba hawraarood oo ay Soomaalidu ku maahmaahdo; labadabana ay raha ka weriso. Maahmaahda hore waxay ku saabsan tahay xiriirka ka dhexeeya raha iyo biyaha oo ah noole waliba wax aanu ka maarmi karin, laguna wada dhaqan yahay. Sidaan soo aragnay, bahalkaas yari wuxuu ugu horreeyaa inta biyaha u baahata, mar walba oo ay suuraggal tahayna wuu ku dhex-jiraa.

Hase ahaatee, sida muuqata, abaaldhacuna waxa uu ka mid yahay tilmaamihiisa; taasna waxaa laga garan karaa maahmaahda ay Soomaalidu ka sheegto ee ah: "Hadday biyo khayr leeyihiin dabadayda ha laga dayo!" oo uu ula jeedo haddii ay biyuhu waxtar leeyihiin aniga ayaa ku naaxi lahaa ama ay i korin lahaayeen.

* * *



21. Abaaldhaca ka sokow, dabeecadaha kale ee raha laga sheego waxaa ka mid ah maan-gaabnida; taas oo u horseedda inuu si fudud u halmaamo dhibaha uu jiilaallada soo maro. Haddiiba biyaha ugu horreeya markuu dabaasho ayaa, sida la yiri, wuxuu illoobaa oonkii hore iyo baahidii uu kolka dhow ka soo baxay.

Haddaba, diraac kulul xilli ay ahayd oo noole waliba uu nafta u yaabay ayuu rah badani baqtiyey. Tiro yar ayaa ifkii kaga hadhay. Maalintii dambe ayaa mid diifaysan oo naftu ku dabo yar tahay wuxuu u tegey bahal kale oo ay deris ahaayeen. Wuxuu u doontay amaah biyood; isaga oo ku ballan-qaaday inuu bixin doono dhibicda ugu horraysa ee dayrta. Taasna waa laga yeelay.

Rahii oo biyihii amaahda ahaa la soo siiyey, aadna ugu faraxsan ayaa rugihiisii ku soo noqday. Si fiican ayuu ugu naallooday. Ilaa xilligii roob-da'a ayuu maalinba qaar ka cabbaayey, kuna qubaysanaayey.

Waagii dambe markii dayrtii la gaarey oo meel walba ay roobabkii ka da'een ayaa bahalkii biyaha lahaa rahii u yimid, kuna yiri:

"Rahow, waqtigii ballanteenna waa la joogaaye, amaahdii aan kugu lahaa i sii." Ha yeeshee, codsigaas isaga ah rahii dan uma gelin. Inuu ka jawaabo wuu ka gaabsaday. Waxayba uga caddahay dabaal, hees iyo kolba-dhan-u-bood!

Bahalkii deynka ku lahaa ayaa mar labaad, mar saddexaad iyo mar afraadba codsigiisii ku celiyey. Yaase uba soo jeeda?!

Dabadeed, kol dambe oo uu daaley ayuu rahii cayaartii joojiyey. Xaggii bahalka ayuu u soo jeestey. Sidii wax kale looga dhawraayey ayuu bahalkii ku yiri: "Hebelow, maanta oo kale cidna lama hadlo!"; taas oo noqotay maahmaah la xusuusto goortii la arko ruux maan gaaban oo abaaldhacu dabeecad u yahay, sida rahaasna u dhaqmaya!

## IV. Maahmaahda Dameerka

22. Dameeruhu waxay ka mid yihiin xoolaha caanaleyda loo yaqaan jaadkooda 'gammaanka' loogu yeero. Iyaga ma ahee, magacaas waxaa la wadaaga fardaha, farowga iyo baqlaha.

Sida awrta dameerku uma xoog badna, haddana waa la rartaa, waana la dhaansadaa.



Sida fardaha uma dheereeyo, haddana waa la fuulaa. Haddii ay socod yareeyaan baqlaha ayaa odayaasha loo doonaa. Iyaga ayaa u wanaagsan, haddiise loo waayo dameerku ugama daro! Way ku sodcaalaan, maalinta la guurona, haba gaabiyee, reerahooda ayay ku raacaan.

Aad ayuu ugu badan yahay dhulka Soomaalida, ha yeeshee, sida xoolaha kale looma dhaqaaleeyo. Magaalooyinka iyo miyigaba isku si ayuu ugu baahsan yahay. Looma roona, loomana turo. Si xun baa loo dilaa, dadka adeegsadaana wax ku filan ma siiyaan.

Sida xoolaha kaleba lagu yaqaan, dameeruhu xilliyada roobka ayay qooqaan. Dhibcaha roobabka guga iyo dayrtu markay dhulka ku dhacaan ayay dameeruhu orgoodaan. Waxaaba la sheegaa iyagu inay ugu horreeyaan wax u dheg-taaga dhawaaqa taranka ee uu Eebbe nafleyda ku abuuray.

Ha yeeshee, taasi dameerka lab uma fududa, dameerta iyo isaguna dhib badan bay isku qabaan! Goor uu biqle ka dhergey, gafuurkii burburay,

cagihii murxeen, xuurto uu la golongolay, qaylona ka dhammaatay ayuun bay wax uga suuroobaan. Sidaas darteed ayay ugu tilmaamaan inuu yahay *nin xilihiisii lagu dhibay*!

Ḥaddaba, maalin maalmaha ka mid ah ayaa dameer lab inta la su'aalay lagu yiri: "Dameerow, dhimatay oo ma noolide, waxaan oo dhib ah maxaa kuugu wacan, adkaysi badnidaa?!" Markaas buu ku jawaabey: "Waxa i haysta ma moogiye, 'yaan dameero dabar-goin' baa adkaysiga iigu wacan!'".

Waxay noqotay maahmaah uu ku kaftamo kolba qofkii ku foognaada hawl canaab badan oo aan isaga faa'iido degdeg ah u lahayn, ha yeeshee dad badan oo kale ay u aayi karaan.

***Dhammaad***



*Murtida Maahmaahda Soomaalida*

*Waxaa Qoray: A. F. Cali "Idaajaa"*

*Xuquuqda Daabacaddu waa dhawran tahay waxaana iska leh qoraaga 2004.*

2437 / 2005 :رقم الإيداع

I.S.B.N: 977-200-471-2

# *Qoraaga & Qoraalladiisa kale.*

## Buugaagta uu qoray A. F. CAli "Idaajaa" Waxaa ka mid ah:

- **Macallin la'aan isbar Af-soomaaliga,** Xamar 1973;
- **Xiin Finiin,** Xamar 1973;
- **Ismaaciil Mire,** Xamar 1974;
- **English-Somali Phrase Book** (isaga & C. Aw-Nuux), Xamar 1974;
- **Dabkuu shiday Darwiishkii** (isaga & Yamyam), Xamar 1974;
- **Robinson Crusoe: soomaaliyayn,** Xamar 1975;
- **Poesia Orale Somala: storia di una nazione** (isaga & Prof. F. Antinucci), Roma 1986.
- **Maansadii Deelley** (isaga & Ibraahim Cawed), Torino 2001;
- **Aadan-carab, Maanso-yahannadii hore kii ugu dambeeyay (1917-2001),** London 2002;
- **Xulka suugaanta Soomaalida,** weli lama daabicin.